*Барлык илләрнең пролетарийлары, берләшегез!*




# Социалистик ТАТАРСТАН

КПССның ТАТАРСТАН ӨЛКӘ КОМИТЕТЫ, ТАССР ЮГАРЫ СОВЕТЫ ҺӘМ МИНИСТРЛАР СОВЕТЫ ОРГАНЫ
ОРГАН ТАТАРСКОГО ОБКОМА КПСС, ВЕРХОВНОГО СОВЕТА И СОВЕТА МИНИСТРОВ ТАССР

Газета 1918 елның 12 мартыннан бирле чыга

№ 150 (21050). ◆ Чәршәмбе, 4 июль, 1990 ел ◆ Бәясе 3 тиен.

*Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең XXVIII съезды*

# ИНФОРМАЦИОН БЕЛДЕРҮ

**1990 елның 3 июлендә Мәскәүдә, Кремльнең Съездлар сараенда, Советлар Союзы Коммунистлар партиясенең XXVIII съезды эшен дәвам итте.**

**Иртәнге утырышны Украина Компартиясе Үзәк Комитеты беренче секретаре С. И. Гуренко алып барды.**

**Съездда КПСС Үзәк Комитеты Политбюросы әгъзаларының отчетларын тыңлау яңартып җибәрелде. Утырышта катнашучылар алдында КПСС Үзәк Комитеты секретарьлары Л. Н. Зайков һәм Е. К. Лигачев, СССР тышкы эшләр министры Э. А. Шеварднадзе, СССР Министрлар Советы Рәисенең беренче урынбасары, СССР Госпланы Рәисе Ю. Д. Маслюков, элек РСФСР Югары Советы Президиумы Рәисе булып эшләгән В. И. Воротников чыгыш ясадылар.**

**Аннары КПССның XXVIII съезды Секретариаты эше турында аның җитәкчесе А. Н. Ильин белдерү белән чыкты.**

**Тәнәфестән соң утырышны Казахстан Компартиясе Үзәк Комитеты беренче секретаре Н. А. Назарбаев алып барды.**

**Съезд Мандат комиссиясе докладын тыңлады һәм озакка сузылмаган дискуссиядән соң аны раслады. Докладны комиссия рәисе Ю. А. Манаенков ясады.**

**Аннары КПСС Үзәк Комитеты Политбюросы әгъзасы, СССР Дәүләт иминлеге комитеты рәисе В. А. Крючков, КПСС Үзәк Комитеты Политбюросы әгъзалыгына кандидат, КПСС Үзәк Комитеты секретаре Г. П. Разумовский, СССР оборона министры Д. Т. Язов отчет белән чыктылар.**

**Кичке утырышны Белоруссия Компартиясе Үзәк Комитеты беренче секретаре Е. Е. Соколов алып барды.**

**Съезд КПССның Үзәк ревизия комиссиясе отчетын тыңлады, аны А. А. Низовцева ясады.**

**КПССның бюджеты һәм мөлкәте турындагы доклад белән Н. Е. Кручина чыкты.**

**Кичке утырышның йомгаклау өлешен М. С. Горбачев алып барды.**

**Съезд партиянең төп документлары проектларын әзерләү буенча комиссияләр төзеде.**

# БАРЫБЫЗ ДА ҖАВАПЛЫ

**Кремльнең Съездлар сараеннан махсус хәбәрчебез Мөнир Абдуллин хәбәр итә:**

Делегатлар КПССның XXVIII съездының җитәкче органнарын сайлауга, көн тәртибен, регламентын билгеләүгә, гомумән оештыру чараларына күп вакыт сарыф иттеләр. Ике сәгатьтән артыкка сузылган һәм кайбер делегатларның хисләрен кузгатып җибәргән оештыру чаралары съездда ачыктан-ачык сөйләшү, кайнар бәхәсләр барачагын, капма-каршы фикерләр әйтеләчәген искәртеп куйгандай булды.

Бигрәк тә КПСС Үзәк Комитетының политик отчеты, Үзәк Комитет Политбюросы члennарының һәм членлыкка кандидатларның отчетлары, съездның барышы хакында делегатлар арасында — залда да, тәнәфес вакытларында да бәхәсләр бетеп тормый. Ә фикерләр төрлечә.

Казан шәһәр Советы рәисе **Г. И. Зерцалов:**

— Съезд башланды гына. Нәтиҗә ясарга иртәрәк. Шулай да әйтергә кирәк: нинди дә булса ныклы бер карарга килмибез икән, үткәндәге эшебезгә, кылган гамәлләребезгә җитди бәя бирмибез икән, халыкка съезд йомгакларын аңлату авыр булачак. Без Мәскәүгә шушы олы җыелышыбызга ни өчен җыелдык — моны ничек кенә төшендерергә тырышсак та халык кабул итмәячәк.

Сүзгә партиянең Кукмара райкомы беренче секретаре **Р. И. Зарипов** кушылды.

— М. С. Горбачевның доклады минем үземә ошады. Ул үткәннәргә анализ ясап, ялгыш һәм хаталарны күрсәтте. Киләчәк эшебезнең төп юнәлешләрен ачыклады. Җитешсезлекләр күп, билгеле. Капитализм да кризис кичергән. Алар аннан чыгу юлын эзләп тапканнар. Безгә дә бергәләп съездда шуның кебек чишелешләрен табарга кирәк дип уйлыйм. Инде җәмгыятебезнең бу хәлгә төшүенә барыбыз да гаепле. Аннан соң съездның бер үзгә ягы шунда, Политбюро члennарының, кандидатларның, секретарьларның отчетларын тыңладык. Димәк, конкрет кешенең үзгәртеп коруга керткән өлеше турында сүз бара.

— Авыл кешесе буларак, — диде Куйбышев районыннан агропромышленность берләшмәсе рәисе **К. Ә. Нугаев,** — авыл хуҗалыгында эшнең торышына докладчы киңрәк тукталыр дип көткән идем. Ул нигездә аренда кертүгә генә кайтып калды кебек тоелды. Анысы да кирәк. Әмма авылга бүген кайчандагыдан да күбрәк капитал салу таләп ителә. Безнең районда, мәсәлән, юллар начар, газ кертелмәгән. Моны үз көчебез белән генә башкарып чыга алмыйбыз. Бөтен ил авылга ярдәм итәргә тиеш.

Әгерже локомотив депосы парткомы секретаре **Ф. Ф. Нәбиев:**

— Мин Үзәк Комитетның Политик отчеты турындагы кайбер фикерләрне яклamыйм. Анда тормышыбыздагы чынбарлык ачып салынган. Суллар да, уңнар да барысы да партия лидерын тәнкыйтьләргә тырыша. Юл бер — бердәмлек, бергәләп эш итү. Ләкин кризистан тиз генә чыгу юлын күрмим. Шулай да базар экономикасына күчәргә кирәк. Инде без моңа соңга калдык. Базар экономикасына күчүне бәяләр күтәрү дип кенә карау дөрес булмас. Бу эшне тагын да сузарга ярамый.

Ил, партия язмышы өчен борчылу съезд залында гына сиземләнде. Партиянең XXVIII съездына илебезнең төрле төбәкләреннән телеграммалар, хатлар килә. Казаннан җибәрелгән телеграмманы укыйбыз: «КПССның XXVIII съездының нәтиҗәле эшләвен телибез. Коммунистларга үзгәртеп кору политикасын бертуктаусыз тәнкыйтьләргә, массакүләм информация чараларына басым ясарга кирәкми. Безгә җәмгыятебезне кризис хәленнән чыгару, базар мөнәсәбәтләренә күчү өчен эзлекле эш, властьны Советларга бирүне тизләтү механизмы кирәк. Партиянең җитәкче органнарына үзгәртеп коруның танылган лидерларын сайлагыз. Эшнең искергән алымнары тарафдарларын җитәкчелек эшенә үткәрмәгез. «Татмолагропром» коммунистлары исеменнән берләшмәнең генераль директоры урынбасары З. Рәшитов».

Халык партиянең торгынлыктан чыгарачагына ышана. Съезд адресына килгән әлеге хатлар, телеграммаларда бу тагын да ачыграк күренә. Ләкин съездда кайбер делегатлар, кунак итеп чакырылган коммунистлар арасында илдә, партиядә хәлнең яхшырачагына өметсезлек чаткылары кабынып ала. Илдә билгеле кешеләрнең тәнәфес вакытында совет һәм чит ил журналистлары белән әңгәмәләрендә нәк шуны ачык тоясың. Әмма илнең шушы хәлгә килүендә, партиянең элекке позицияләрен югалта баруында барыбыз да гаепле икәнлеген ачыктан-ачык әйтергә берсенең дә кыюлыгы җитми. Журналистлар арасында да блокнотын тотып, магнитофонын яки кино-теле аппаратын җилкәсенә асып Съездлар сараеның бер почмагыннан икенчесенә үзенчә ниндидер бер ачыш ясарга йөрүчеләр аз түгел. Ләкин башкасын да әйтергә кирәк. М. С. Горбачев докладында массакүләм информация чараларының үзгәртеп коруга зур өлеш кертүе әйтелде. Съездның эшен илнең төрле төбәкләрендә күп кенә журналистлар яктырта. Тик аларга уңай шартлар тудыру турында кайгыртучы булмаган. Хәбәрчеләр тиешле документлар белән тәэмин ителми. Пресс-группа урнашкан җирдә урыннар җитми. Журналистларны Б. Н. Ельцинның съездда катнашучы Россия башлангыч партия оешмалары секретарьлары белән очрашуына кертмәделәр. Матбугат конференцияләре турында алдан хәбәр ителми.

Кичә съездда Политбюро члennары һәм членлыкка кандидатларның отчетларын тыңлау дәвам итте.

# ҮЗГӘРТЕП КОРУ ЮЛЫННАН ТАГЫН ДА АЛГА БАРЫРГА

«КПСС Үзәк Комитетының КПССның XXVIII съездына политик отчеты һәм партиянең бурычлары»

# КПСС Үзәк Комитеты Генеральный секретаре М. С. ГОРБАЧЕВ доклады

Иптәшләр! Биш елда без тормышның барлык өлкәләрендә революцион ыргым ясадык. Һәм бу безгә төп киречүгә чыгарга мөмкинлек бирде. Мәсьәлә бүген шулай тора: я совет җәмгыяте башланып киткән тирән үзгәртеп корулар юлыннан алга бара — һәм шул чагында, мин моңа ышанам, безнең күпмилләтле бөек дәүләтебезне лаеклы киләчәк көтә, яисә үзгәртеп коруга каршы көчләр өстенлек ала, һәм шул чагында илне, халыкны, әйдәгез дөреслекнең күзенә карыйк, кара заманнар көтә.

Димәк, ачыктан-ачык сөйләшергә кирәк. Үзебезнең бәяләрне һәм нәтиҗәләрне читкә куеп торырга урын юк, кем әйтмешли, үзгәртеп коруның хәзерге этабының съезд алды бәхәсләре барышында үзәктә торган барлык кардиналь мәсьәләләрне ачыкларга вакыт.

1985 елның апрелендә башланган борылыш үзен акладымы? Без бүген «социализм» төшенчәсенә нинди мәгъне салабыз? Эчке һәм тышкы политикада нинди принципларга таянырга ниятлибез? Халык тормышында чагыла торган һәм гадел ризасызлык тудыра торган кризис күренешләрен ничек җиңәргә? Ватаныбызның язмышы нинди һәм Суверен дәүләтләр союзын без ничек төзербез? Яңа шартларда партиянең урыны нинди, сәяси, идея һәм оешу ягыннан ул үзе нинди булырга тиеш, хезмәт ияләренең халык ышанычын казанган революцион оешмасы буларак КПССны тергезү өчен без нинәр эшләргә тиешбез?

## I.

## Агымдагы момент турында

Хәзер безнең җәмгыятебез тарыган хәл кискен бәхәсләр, борчылулар, хәтта ки бер-берләрен кире кага торган бәяләмәләр предметы булып тора. Әгәр, беләсегез килсә, бөтен борчуларның һәм кайгыларның тамырлары хәзерге моментта. Безгә нәрсә эшләргә, киләчәктә ничек яшәргә, дигән сорауга җавап та шунда. Хәзерге моментның үзенчәлеген җәмгыятьтә биш елда барган үзгәрешләрнең колачын һәм күптөрлелеген исәпкә алып кына дөрес аңлап була. Чыннан да, илдә революцион үзгәрешләр булды, һәм без үзгәртүләрнең бөтен картинасын күрергә тиешбез.

Социализмның сталинчыл моделенә алмашка ирекле кешеләрнең гражданлык җәмгыяте килә. Сәяси система радикаль үзгәреш кичерә, ирекле сайлаулар, күппартиялелек, кеше хокуклары булган чын демократия урнаша, реаль халык власте тергезелә. Хезмәт ияләрен милектән һәм аларның хезмәт нәтиҗәләреннән читләштерү чыганагы булып хезмәт иткән җитештерү мөнәсәбәтләре сүтелә, социалистик җитештерүчеләрнең ирекле ярышы өчен шартлар тудырыла. Чиктән тыш үзәкләшкән дәүләтне үзбилгеләнүгә һәм халыкларның ирекле берләшүенә нигезләнгән чын союз дәүләте итеп үзгәртеп кору башланды. Идеологик диктат атмосферасына алмашка җәмгыятьтә хөр фикер һәм хәбәрдарлык, информация ачыклыгы килде.

Яңача сәяси фикерләү безгә әйләнә-тирә дөньяны бүтәнчә күрергә һәм реалистик бәяләргә ярдәм итте, тышкы политикада конфронтациядән азат итте. СССР тынычлык һәм хезмәттәшлек өчен ачык, курку түгел, ә ихтирам һәм теләктәшлек уята торган илгә әверелде. 1985 елның апреленнән соң без кешеләргә дөресен әйттек, ялган миңминлекне бетердек һәм кешеләргә лаеклы тормыш тәэмин итә алмавыбызны таный алдык. Авторитар-бюрократик стройның җинаятьләрен кискен төстә гаепләдек. Нахакка гаепләнеп күп корбан булган меңләгән кешеләрнең керсез исемнәрен кире кайтардык.

Болар бөтенесе кешеләрнең акылында борылыш ясады. Тормыш баерак, эчтәлеклерәк, кызыклырак әйләнде. Ләкин ул гадиләнмәде дә, җиңеләймәде дә. Төрле сәяси агымнар барлыкка килеп, бер-берсенә тәэсир итәләр һәм үзара көрәшәләр. Халыкның төрледән-төрле төркемнәре һәм катламнарының мәнфәгатьләре хәрәкәткә килгәч һәм алар үзара бәрелешә. Үзгәртеп кору кешеләрдә горурлык тойгысы уятты, ләкин тормыш дәрәҗәсенә таләпләрне дә күтәрде, тиз арада яхшы якка үзгәрешләр булачагына зур өметләр уятты. Бүген совет кешесе элек карусыз түзгән нәрсәләргә түзеп торырга теләми. Ул шау-шулы һәм нигездә сәламәт үзгәртеп кору процессында өскә калыккан күбеккә охшаган тискәре күренешләрне борчылып һәм ачуланып кабул итә. Кешеләрнең акылындагы тынгысызлык, көйсезлек, митинглар стихиясе, гаепләүләр һәм дәгъвалар ташкыны әнә шуннан. Аларны соңгы вакытта күп ишетергә туры килде, шул исәптән — Россия Федерациясе Коммунистлар партиясе съездында да.

Иптәшләр, әгәр без әлеге ситуациягә хас җитди каршылыктан читкә китсәк, аны анализлауда алга бара алмабыз. Бер яктан, без эшли торган нәрсәләр безнең җәмгыятьне нигездә үзгәртә, аның якындагы елларда һәм унъеллыкларда нинди булачагын билгели. Икенче яктан, безнең алда — халыкның көндәлек тормышын авырайта торган хәл ителмәгән проблемалар ташкыны.

Биредә моның нигезендә яткан диалектиканы төшену бик мөһим. Без уңышлы гына башланып киткән, җәмгыятькә күп нәрсә биргән үзгәртеп кору процессы ни өчен күп авыруларга шифа була алмады, дигән сораудан читкә китә алмыйбыз. Хәл күпмедер дәрәҗәдә хәтта начарайды. Беренче чиратта, бу куллану базарына да, бөтен экономикага да, җәмәгать тәртибенә дә, милләтара мөнәсәбәтләргә дә кагыла.

Ни өчен болай булды дигән сорауга төгәл һәм нигезле җавап табу алга таба нәрсәне һәм ничек итеп эшләргә дигән нәтиҗә ясау өчен мөһим. Ул шулай ук кешеләрдә үзгәртеп коруга ышанычны ныгыту өчен дә кирәк. Чөнки хәзер төрле тавышлар ишетелә, алай гынамы соң! — үзенә бер төрле позиция барлыкка килде: безнең хәзерге бөтен бәлаләребездә үзгәртеп кору гаепле, янәсе. Кискенлегем өчен гафу итегез, ләкин бу сафсата бит. Һәм бу сүзләрне күз алдындагы фактларга күзне ачып карый белмәгәнгә яки теләмәгәнгә күрә генә әйтәләр. Ә, бәлки, ниндидер максатларны күздә тотып әйтәләрдер.

Без бик авыр мирас алдык. Әйдәгез, бергәләп искә төшерик һәм уйланыйк әле. Таркалган авыллар, авыл хуҗалыгы һәм эшкәртү промышленносте, әллә ул кичә, 1985 елдан соң барлыкка килдеме? Ә бит болар бүген азык-төлек өлкәсендәге хәлне һәм авыл крестьяннарының тормышын, аларның бүгенге хәлен билгели. Урман, елгаларыбызның кызганыч хәле, су астында калган миллионлаган гектар уңдырышлы җирләр — энергетика өлкәсендәге әлекке политикабызның нәтиҗәсе: әллә болары соңгы елларда эшләнгән эшләрме? Авыр экологик хәл — йөздән артык шәһәр һәлакәт зонасында. Шул сәбәпле туктатылган меңнән артык предприятие; Байкал, Арал, Ладога, Азов фаҗигасе; Чернобыль һәм башка аварияләр, тимер юлларда һәм газ үткәргечләрдә бәла-казалар — болар бөтенесе соңгы ун елларда үткәрелгән политика нәтиҗәләре түгелмени?! Промышленность җитештерү фондларының җидедән бер өлеше генә халык куллануы товарларын җитештерүгә тупланган экономик структура утызынчы елларда ук урнашып, шул вакыттан бирле сакланмыймыни? Яки Кузбасс, Донбасс, Төмән, Воркута проблемалары — биредә урнашкан социаль сфера дистә еллар дәвамында барлыкка китерелде бит!

Милләтара мөнәсәбәтләрдә хәзер тышка бәреп чыккан нәрсәләрнең тамыры үткәндә түгелмени? Мин гаять зур, җитмәсә материаль һәм интеллектуаль ресурсларны йотып барган экономиканы милитарлаштыру турында сөйләп тә тормыйм. Әфганстандагы сугыш белән бәйле кеше югалтулар турында да әйтмим.

Әйдәгез, объектив һәм принципиаль булыйк. Зур политикада вак-төякләр белән мавыгырга ярамый. Менә шуңа күрә «үткәннәргә ишарә ясаудан туктыйк» диюләр, бөтен кыенлыкларны үзгәртеп коруга аударып калдырырга тырышулар белән ризалашырга ярамый. Әйе, сезнең белән безнең бурыч — эшне төзәтү, бөтенесен яхшы якка үзгәртү, кешеләрнең тормышын яхшырту, ләкин без бүген юлыккан нәрсәләрнең бөтенесен үзгәртеп кору нәтиҗәләре дип расларга тырышырга ярамый. Бәя биргәндә буталсак, без хәрәкәтләребездә, практик эштә дә буталырга мөмкинбез.

Шушыларның бөтенесе турында сөйләгәндә, иптәшләр, мин һич тә Үзәк Комитет, Политбюро, республикалардагы партия, совет, хуҗалык органнарында һәм урыннарда эшләүче коммунистлар эшчәнлегенә кагылышлы нәрсәләрдә бәяләмәләрдән һәм нәтиҗәләрне киметергә теләмим. Без күп нәрсәне алдан күрә, процессларның үсешенә юл куймый кала ала идек. Бигрәк тә экономикада, социаль өлкәдә, милләтара мөнәсәбәтләрдә, мәдәният һәм идеология өлкәсендә. Бу ялгышлар өчен Политбюро үз өстенә җаваплылыкны төшерми. Доклад барышында конкрет мәсьәләләргә караганда мин бу хакта җентеклерәк әйтергә ниятлим. Без көн тәртибендә Политбюро әгъзаларының, Политбюро әгъзалыгына кандидатларның һәм Үзәк Комитет секретарьларының отчетларын күздә тоттык. Шулай итеп, делегатларның партиянең җитәкче органнары эшчәнлеге турында тиешле информация алу мөмкинлеге булыр.

Ләкин, минем аңлавымча, съезд ашыгыч хөкем ясар өчен җыелмады. Безгә сәбәпләрне анализлауны дәвам итәргә, безнең алда революцион үзгәртүләр зарурлыгы торган чагында илнең ни хәлдә булуын дөрес бәяләргә кирәк.

Революцион үзгәрешләр кирәк иде. Өстәвенә — ничектергесез, чөнки СССР кызу темпта икенче разрядлы дәүләткә әверелү юлыннан түбән тәгәри иде. Инде сиксәненче еллар башында ук безнең күрер күзгә ярыйсы тормышыбызның табигать һәм кеше ресурсларын кыргыйларча, исраф итеп файдалану исәбенә икәнлеге ачык иде. Турыдан-туры әйтергә мөмкин: без бик тиз арада нәтиҗәләрен алдан күреп булмый торган һәлакәтле хәлгә тарыган булыр идек.

Без шулай ук партиянең XXVII съездыннан соңгы биш елдагы эш нәтиҗәләренә тәмам төшенергә тиешбез. Агымдагы моментны дөрес аңлау өчен үзгәртеп коруның әле тәмамланмаган булуын истән чыгармаска кирәк. Без күчеш чорында торабыз, әле иске система сүтелмәгән, бигрәк тә яңасы төзелмәгән. Димәк, тагын да тәвәккәлрәк хәрәкәт итәргә кирәк, чөнки кичегү илдәге хәлне тагын да кискенләштерәчәк.

Безгә күп нәрсәләр кыенлык белән бирелүнең җитди сәбәпләреннән берсе — идарә структураларындагы бюрократик катламның һәм аның белән бәйле социаль структураларның үзгәрешләргә теш-тырнагы белән каршы торуы. Әлбәттә, үзгәртеп коруның кулларында власть туплаган һәм халык исеменнән җәмәгать байлыгын үзе теләгәнчә тоткан кешеләр мәнфәгатьләренә котылгысыз рәвештә кагылачагын белә идек.

Җитәкче кадрларның искеләргә ябышып ятучы һәм үзгәртеп кору процессларына кереп китә алмаучы, алай гына да түгел, бу үзгәртүләрне сәяси яктан да, психологик яктан да кабул итә алмаучы өлешенең хәзерге позициясе безгә ачык. Һәм мондый хезмәткәрләрнең (ә алар, инде әйткәнемчә, идарә структурасының барлык эшелоннарында бар) позициясен җиңмәсәк, үзгәртеп кору процесслары кискенләшәчәк.

Бу мәсьәләдә КПССның позициясе принципиаль әһәмияткә ия. Әлбәттә, без бәя бирү һәм нәтиҗәләрне гадиләштерүгә, бигрәк тә кадрларны эзәрлекләүгә юл куя алмыйбыз. Ил өчен бик күп файдалы эшләр башкарган квалификацияле белгечләр булды һәм бар. Алар хәзер дә үзләренең акылын һәм талантын үзгәртеп кору эшенә багышлыйлар. Күбесе шушы елларда да соклангыч нәтиҗәләргә иреште, һәм алар дистәләп кенә түгел, йөзләп, меңләп. Ләкин мин үткәннәргә ябышып ятучылар, җәмгыятьтә бара торган үзгәртүләр юлына аркылы төшүчеләр турында сөйлим. Алай гына да түгел, үзләренең консерватив позициясен халык мәнфәгатьләре өчен көрәш, идеологик принциплар сафлыгы өчен көрәш флагы исеме белән капларга тырышучылар турында сөйлим.

Үзгәртеп кору бурычларын тормышка ашыруны милләтче һәм һәртөрле таркатучы көчләрнең, җәмәгатьчелек энергиясен үзләренең комсыз максатларында файдаланырга тырышучы һәм шушы максатларына ирешү хакына хәлне тотрыксызландырудан тайчанмаучы көчләрнең активлашуы җитди катлауландыра. Менә шуңа күрә әле тегендә, әле монда низаглар килеп чыга.

Җәмгыятьтә безне буржуаз җәмгыятькә әйдәүче, хәзерге четерекле хәлдән чыгу юлын илне капиталистик рельсларга күчерү белән бәйләүче көчләр барлыкка килүгә күз йомарга ярамый. Ә хәзер, без тормышның барлык өлкәләрендә үзгәрешләрнең хәлиткеч фазасына аяк басканда, иң кырый агымнарның, һәртөрле таркатучы, экстремистик көчләрнең үзара килешеп хәрәкәт итүе кебек феноменга да игътибар итәргә кирәк. Алар хәтта кешеләрне юлдан яздыру, безне үзгәртеп коруның төп юнәлешеннән тайпылдыру өчен берләшәләр дә.

Бу да безгә аңлаешлы булырга тиеш, чөнки хәлиткеч үзгәртүләр этабына чыкканнан соң партия шул рәвешле үзгәртеп коруның стратегик инициативасын үз кулына ала һәм кабат җәмгыятьнең туплаучы, халык мәнфәгатьләрендә җаваплы карарлар тәкъдим итүче көче буларак чыга.

Гомумән, иптәшләр, без агымдагы моментка бәя биргәндә, кризис күренешләренең сәбәпләрен аңларга тырышканда, монда үткән белән бүгенгенең кичеш чоры каршылыкларының гүяки кушылуын, мәнфәгатьләрнең сәяси исәп-хисапларның, объектив һәм субъектив факторларның катлаулы үрелүен күрергә тиешбез.

Партиядә дә, җәмгыятьтә дә безнең барлык сәламәт көчләрне берләштерергә тырышуыбызны һәм мөмкин кадәр тизрәк үсешебезнең шушы авыр полосасыннан чыгарга тырышуыбызны аңлау барлыгын басым ясап әйтер ул бары тик кем дә булса аның позициясендә ныклы торучы демократик көчләрне тарката алганда гына җиңеләр. Безгә экономик реформаны тормышка ашыру кысаларында гамәли һәм нәтиҗәле чараларның үзара бәйләнгән комплексы кирәк. Илдәге сәяси һәм социаль хәлне тотрыклырак итү, законлылыкны һәм хокук тәртибен ныгыту буенча кичектергесез чаралар кирәк.

Безнең күпмилләтле дәүләтебездә тирән үзгәртүләрнең базасы булачак яңа Союз договорын бер көнгә дә кичектермәстән эшли башларга кирәк. Азык-төлек проблемасын хәл итүгә һәм халыкны промышленность товарлары белән тәэмин итүне яхшыртуга аеруча өстенлек бирергә кирәк. Нәкъ менә шушы җитди бурычларны тормышка ашыруга барлык партия оешмаларының тырышлыгы тупланырга тиеш.

Үзгәртеп кору тыныч революция сыман үссен, илне социалистик юлдан тетрәнүләрсез генә яңа сыйфатка чыгарсын өчен бөтенесен эшләргә кирәк, чөнки тетрәнүләрнең төп корбаны һәрвакыт халык була. Властька чынлап торып талантлы, үзгәртеп коруга тугрылыклы, заман рухын, массаларның кәефен чагылдыручы, эш эшләргә сәләтле кешеләр килсен өчен бөтен демократик шартларны тудырырга кирәк. Безгә беркайчан да булмаганча җәмгыятьтә татулык кирәк. Хәзер ультиматумнар һәм низаглар, кешеләрне таркатучы, хәлне тагын да катлауландыручы уйланмаган адымнар заманы түгел. Җәмгыятьтә тырышлыкны берләштерү файдасын яклаучылар күбәя. Һәм мин шушы трибунадан торып шахтерлар коллективларына шушы теләкне якларга чакырып мөрәҗәгать итәр идем, алар бик хаклы рәвештә куйган мәсьәләләрне хәл итү эшен алар белән җиткерергә кирәклеген аңлыйбыз.

Илдәге агымдагы моментка карата кыскача фикерләр, иптәшләр, әнә шундый.

## II.

## Үзгәртеп кору политикасы: тәҗрибә һәм перспективалар

Иптәшләр! Партиянең XXVII съезды эшләгән стратегиянең иң төп положениеләреннән берсе экономиканың социаль юнәлешлегенә, аны кешегә йөз белән боруга дигән күрсәтмә иде.

Биредә нәрсәләр эшләнде? Иң элек структур политикага төзәтмәләр кертелде. Бу шуңа китерде ки, агымдагы бишьеллыкта халык куллануы товарлары җитештерүче тармакларның үсеш темплары җитештерү средстволары эшләп чыгаручы тармакларныкыннан шактый югары булды. Безнең гомум кабул ителгән терминологиягә куллансак, беренче мәртәбә «Б» группасы «А» группасы белән чагыштырганда тизрәк үсә. Турыдан-туры кешегә кагылышлы өлкәгә, кешегә эшләүче тармакларга капитал агыла башлады. Безнең гаять зур экономикабыз өчен бу тенденция чиктән тыш мөһим, һәм без аны ныгытып кына калмыйча, тагын да ныграк үстерү өчен бөтенесен эшләргә тиешбез.

Бишьеллыкны үтәү барышында ук социаль өлкәне финанслауда калдык принцибын бетерү өчен өстәмә адымнар ясалды. Дүрт елда җитештерүсез төзелешкә бишьеллык план заданиеләреннән өстәмә рәвештә 34 миллиард сум бирелде. Тулаем алганда, бу максатларга 246 миллиард сумнан күбрәк файдаланылды, җитештерүсез инвестицияләрнең уртача еллык үсеш темплары икеләтә артты — унберенче бишьеллыктагы 4.7 проценттан агымдагы бишьеллыкта 8.8 процентка җитте.

(Дәвамы 2 нче биттә).

# М.С.ГОРБАЧЕВ ДОКЛАДЫ

(Дәвамы. Башы 1 нче биттә)

Бу ярыйсы гына җитди маневр. Ул биш елда торак мәйданны алдагы бишьеллыктагы белән чагыштырганда 100 миллион квадрат метрга күбрәк сафка кертергә мөмкинлек бирә. Без беренче мәртәбә торак төзелешендә шундый масштабларга чыктык. Башка социаль культура объектларын сафка кертү дә артты. Илдә бу елларда уртача ел саен узган бишьеллык белән чагыштырганда мәктәпләр 38 процентка, балалар учреждениеләре 10 процентка, больницалар — 15, поликлиникалар — 38, клублар һәм культура йортлары — 51, сәүдә предприятиеләре — 7 процентка күбрәк сафка кертелде.

Халыкны товарлар белән тәэмин итү мәсьәләсенә аерым тукталам. Биредә хәл бик авыр. Мин бу уңайдан сөйләнә торган һәр сүзгә кушыла алыр идем — әйе, күрәсең, бу көннәрдә тагын да әйтелер әле, — иң кискен тәнкыйть белән килешә алыр идем. Әгәр һаман да ярсуларны кыздыра торсак — моннан товарлар күбәймәячәк. Аек бәяләмәләр, уйланган нәтиҗәләр, практик адымнар кирәк. Совет кешеләре бездән, минем аңлавымча, әнә шуны көтә.

Монда чынында ниләр бар соң? Әгәр статистиканы алсак, һәм хәтта кыйммәтләтә түгел, ә натуралата күрсәткечләрдә чагыштыру үткәрсәк, байтак туклану продуктлары һәм халык куллануы товарлары буенча мәгълүм уңай үзгәрешләр күренә. Мәсәлән, узган бишьеллык белән чагыштырганда, бөртекле ашлыкны ел саен 26.6 миллион тоннага күбрәк алганбыз. Бу — җитди үсеш. Сугым авырлыгында ит җитештерү дә 2,5 миллион тоннага артты, сөт, шикәр чөгендере, көнбагыш җитештерү дә арткан, ләкин биредә күрсәткечләр шактый түбәнрәк. Натурада тукымалар, бәйләм әйберләр, төсле телевизорлар, магнитофоннар, суыткычлар, кер юу машиналары, бүтән көнкүреш техникасы җитештерү үсте. Оборона тармакларындагы конверсия беренче нәтиҗәләрен бирә башлый: шушы елның январь—май айларында бу тармаклар предприятиеләрендә халык куллануы товарлары эшләп чыгару 22 процентка артты.

Әгәр элек товар әйләнешенең еллык үсеше 10—12 миллиард сумлык тәшкил итсә, узган бишьеллыкта 20 миллиард сумлык, ә былтыр 38 миллиард сумлык тәшкил итте: җан башына куллану артты. Бөтенесе шулай. Шул ук вакытта куллану базарында хәл гадиләшмәде генә түгел, күп очракларда кискенләште, түзеп булмаслык характер алды. Хәтта ки мин әйтер идем: бу — илнең социаль-экономик хәлендәге критик пункт.

Бу иң элек акча керемнәренең товар җитештерүгә караганда күп тизрәк үсүе аркасында килеп чыкты. Монда эш нәрсәдә?

Беренчедән, предприятиеләрнең хуҗалык хокукларын һәм мөстәкыйльлеген киңәйткәндә хезмәт җитештерүчәнлеге һәм эш хакы үсешенең нисбәтенә катгый контроль бетерелде. Һәм күп кенә предприятиеләрдә ул продукция җитештерү үсешен шактый нык узып китте. Икенчедән, кооператив хәрәкәтен үстергәндә бөтенесе дә уйлап җиткерелмәде. Кооперативлар эшли торган файдалы нәрсәләр белән беррәттән кулда булмаган акчаларны кулга күчерү каналы барлыкка килде. Биредә сүз миллиардлаган сумнар турында бара. Өченчедән, ситуацияне үзгәртү, капиталь төзелештә тәртип урнаштыру буенча кабул ителгән карарлар үтәлмәгән килеш калды. Сакаллы төзелешләр практикасы дәвам итә, ул материаль ресурсларны базарга тартасы урынга аларны хәрәкәтсез калдыруга китерә. Шуңа тагын төзүчеләргә тәгәлләнмәгән объектларга түләнә торган эш хакы өчен чыгымнарны өстәгез. Болары да миллиардлаган сумнар.

Акча керемнәре үсүгә, табигый, укытучыларга, врачларга һәм хезмәт ияләренең башка категорияләренә эш хакын, пенсияләрне һәм стипендияләрне күтәрү буенча кабул ителгән карарларны тормышка ашыру да йогынты ясады. Менә шушылар нәтиҗәсендә узган ел гына да халыкның акча керемнәре 64 миллиард сумга җитте — узган елларда гадәттә 12—15 миллиард сум була торган иде. Бу хәл быел да саклана.

Табигый, шундый сорау бирелә: эштә ялгышлардан котылып калып, экономикада тискәре тенденцияләргә юл куймыйча була идеме? Һәрхәлдә, турысын әйтергә кирәк, әгәр хөкүмәт экономик реформаны үткәрүгә комплекслы якын килүне тәэмин итә алган булса, тармакларның, идарәнең үз позицияләрен, эшнең административ-команда ысулларын саклап калырга омтылучы иске структураларының басымына каршы тора алган булса, бу нәтиҗәләр шактый әзрәк булыр иде. Биредә Политбюро тарафыннан хөкүмәткә ярдәмгә килергә, аңа югарырак таләпләр куярга һәм таяныч булырга кирәк иде. Һәм, әйтергә кирәк, җәмгыятьтән, экономик службалардан, аерым алганда, Үзәк Комитетның Экономика бүлегеннән андый сигналлар килде. Ләкин бу, кызганычка каршы, гәрчә берничә мәртәбә бәхәсләр үткәрелсә дә, булмый калды, эш-

гел, экономиканың нәтиҗәлелеген, кешеләрнең тормыш дәрәҗәсен күтәрү чарасы итеп карыйбыз. Ул безнең экономикага зуррак социаль юнәлеш бирү, аны кеше мәнфәгатьләренә йөз белән бору бурычын тиз хәл итәргә булышырга тиеш.

Базар хәзерге мәгънәсендә милекнең бер формасының монополиясен кире кага, аларның күп төрлелеген, экономик һәм сәяси тигез хокуклылыкны таләп итә. Һәм дәүләт предприятиеләре дә, кооператив яки акционерлар берләшмәсенең коллектив милке дә, фермерның, һөнәрченең яки алар гаиләсенең хезмәт милке дә — болар бөтенесе җәмгыятьнең демократик нигезләрен ныгыта, чөнки хезмәт ияләре җитештерү средстволарының һәм хезмәт нәтиҗәләренең чын хуҗаларына әверелә, нәтиҗәле эшләү һәм югары ахыргы нәтиҗәләр белән үзләре кызыксына. Биредә эксплуатация өчен нигез юк. Димәк, базарга йөз тотып, без социализмнан читкә китмибез, ә җәмгыятьнең мөмкинлекләрен тулырак тормышка ашыруга таба барабыз. Үзгәртеп кору концепциясенең мәгънәсен әнә шул тәшкил итә.

Әлбәттә, озак вакытка исәпләнгән зур фәнни-техник программаларны тормышка ашыруны, фундаменталь фәнне, мәдәниятны үстерүне, гомумдәүләт социаль һәм экологик программаларны үстерүне базар ихтыярына бирергә ярамый. Ләкин бу тупас административ басым ясау исәбенә түгел, налоглар, процент ставкалары, льготалар һәм санкцияләр, таможня тарифлары аша тәэмин ителергә тиеш. Дәүләтнең экономик политикасы нәтиҗәле булсын өчен, ул хуҗалык идарәсенең барлык инструментлар комплексына ия булырга тиеш.

Базар мөнәсәбәтләрен кертү мәсьәләләре бик нык үлчәп хәл ителергә тиеш. Кешеләрнең хезмәткә хокукын, реаль эш сайлау мөмкинлеген яклый торган закон актлары кирәк. Дәүләт эшләргә теләүче, ләкин вакытлыча күңеленә ятышлы урын таба алмаучы кешеләргә материаль ярдәм күрсәтергә тиеш. Тагын бер мөһим мәсьәлә бар, җәмгыятьтә мөлкәт дифференциациясе. Социализм принцибыннан, әгәр алар хезмәт өлешенең характеры һәм күләме белән, кешенең таланты, инициативасы, иҗаты белән бәйле булсалар, мөлкәт аермалары мөмкинлеге чыга. Ләкин без хезмәтсез керемнәргә яки законсыз өстенлекләргә нигезләнгән катлауларга аерылуга кискен төстә каршы.

Аерым мәсьәлә — бәяләр турында. СССР Югары Советында караганнан соң, хөкүмәт хәзер үзенең тәкъдимнәрен әйтелгән тәнкыйть фикерләре, беренче чиратта бәяләр кую реформасы турындагы тәнкыйть фикерләре яктылыгында кабат эшли. Нәтиҗәдә оптималь чишелеш табылыр дип өметләнергә кирәк.

Үз тарафымнан шуны әйтергә теләр идем: ваклап сату бәяләрен социаль яклауның җентекләп уйланган һәм булдырылган механизмнарыннан башка кабат карап булмый. Һәм, әлбәттә, базар экономикасына күчү бәяләр күтәрүдән башлана алмый. Бу — мәгънәсезлек.

Уйлавымча, җәмгыятьтә дә, Югары Советта да тәнкыйть — мин бу мәсьәләне махсус кискенләштерәм, чөнки ул җәмгыятьтә кискен торды, — базарга бару юлында адымнарның логикасы, тактикасы, өстенлекләре, эзлеклелеге ахыргача уйланмаган булуын күрсәтте. Нәтиҗәдә, бәяләр турындагы мәсьәлә базарга күчү шуннан башланырга тиешле иң мөһим, бердәнбер диярлек чара булып чыкты.

Базарга күчү белән бәйле чаралар комплексында бу — үзәк пункт. Без кешеләр хуҗалык итүнең яңа формаларына, экономик тормышның яңа формаларына күчүнең шушы авыр этабында халык социаль якланган булыр, аның мәнфәгатьләре гарантияләнер дип ышансын өчен бөтенесен эшләргә тиешбез.

Базарга күчкәндә беренче чираттагы чараларны аерып куярга кирәк. Дәүләт предприятиеләрен акционерлауны бүген үк башларга, эшмәкәрлеккә реаль мәйдан ачарга, вак предприятиеләрне, кибетләрне арендага бирергә, торакны, акцияләрне һәм башка кыйммәтле кәгазьләрне, җитештерү средстволарының бер өлешен сату-алу даирәсенә тартырга берәү дә комачауламый.

Товар һәм фонд биржалары барлыкка килүне тизләтергә, банклар системасын формалаштырырга, процентлар политикасын хәрәкәткә китерергә, көндәш производстволар һәм берләшмәләр, вак һәм урта предприятиеләр, бигрәк тә халык куллануы товарлары җитештерү өлкәсендә шундый предприятиеләр барлыкка килүгә шартлар тудырырга кирәк.

Идарә итү структураларына килгәндә исә, алар белән базар экономикасы таләпләре нигезендә эш итәргә кирәк. Стратегик яктан без тармак министрлыкларын бетерү юлыннан барырга һәм якын арада аларның санын киметергә тиешбез. Предприятиеләрнең хуҗалык эшчәнлеген административ идарә итүдән, ведомстволар диктатыннан мөмкин кадәр

лютада безнең керемнәр икеләтә диярлек кимеде. Мондый шартларда экспорт өлкәсендә дә, импорт өлкәсендә дә зур маневр ясарга кирәк иде. Ләкин бу эзсез үтмәде, һәм без моны тойдык. Машина төзүне модернизацияләүгә килгәндә исә — җиһазларның бик күп төрләрен сатып алуга килешүләрне өзәргә туры килде. Бу куллану базарында да чагылды, чөнки без элек конверсияләнә торган валютаның шактый өлешен үз базарыбызны товарлар белән баетуга файдалана идек.

Хәзер хөкүмәт тышкы экономик эшчәнлек белән бәйле проблемаларның бөтен комплексы буенча тәкъдимнәр әзерли. Сүз капиталистик илләр белән элемтәләрне киңәйтү, СЭВ кысаларында валюта белән исәп-хисап ясап, дөнья бәяләренә күчү турында бара. Бу «өченче дөнья» илләре белән хезмәттәшлегебезгә дә мәгълүм төзәтмәләр кертүгә һәм аларга яңа күзлектән карауга кагыла.

Болар бөтенесе шулай һәм ситуация үзгәрәчәк. Ләкин дөнья базарына чыгу, СССРны дөнья-хуҗалык элемтәләренә тарту фикерләүдә дә, безнең кадрларның карашларында да тамырдан үзгәрешләр, зур белемнәр, дөньяга караш, эшне яңача алып бару осталыгы таләп итә. Бездә әле бөтен нәрсә бер нәрсәгә кайтып кала: безгә өч-биш, ун процент валюта ресурслары бирегез, без аларны базарда сатып үзебез теләгән нәрсәне ала алыйк. Беренче карашка бөтенесе гади һәм табигый тоела. Башлангыч этапта моңа чыгарга мөмкин, һәм без кайбер нәрсәләргә бардык. Ләкин без тышкы экономик эшчәнлекне үзгәртеп коруның бөтен мәгънәсен монда гына күрсәк, гомумән берни дә аңламыйбыз. Кадрларны кабат әзерләргә, аларның фикерләвен үзгәртеп корырга, эшне яңача алып бару осталыгы тәрбияләргә кирәк. Бездә әле моңа җитәрлек игътибар бирелми, бу тышкы экономик эшчәнлекне үзгәртеп коруны тоткарлый һәм күп очракларда, инде әйткәнемчә, туры югалтулар булып кайтты.

Һәм тагын — әгәр безнең предприятиеләр экономиканы модернизацияләү өчен импорт буенча сатып алына торган бөтен нәрсәне файдалануга элеккечә карасалар, шундый кыенлык белән валютага сатып алына торган нәрсәләр еллар буе ятса, базарга эшлисе урынга бозылса һәм искерсә, яхшы якка үзгәрешләргә, экономика өлкәсендә халыкара хезмәттәшлек китерергә вәгъдә итә торган файдага исәп тоту кыен булачак.

Гомумән, биредә тиз һәм тәвәккәл чаралар да, бик нык уйланган, үлчәнгән, җаваплы мөнәсәбәт тә таләп ителә.

Иптәшләр! XXVII съездда отчет докладында һәм Үзәк Комитетның март Пленумында аграр проблема кайчандагыга караганда да кискенрәк куелды. Авылның язмышына, крестьяннарның язмышына бәйләп куелды. Азык-төлек мәсьәләсен хәл итүнең юлы шунда.

Техник һәм технологик тәртиптәге бернинди аерым чаралар да үзеннән-үзе генә безгә аны хәл итеп бирергә сәләтле түгел. Хәзер бу аермачык факт. Партиянең принципиаль позицияләргә чыгуы крестьяннар мәсьәләсе тарихын һәм аграр мөнәсәбәтләрне коллективлаштырудан башлап безнең көннәргәчә килешмәүчән анализлау нәтиҗәсе булды. Бу анализ шундый нәтиҗәгә китерде: сез турыдан-туры аграр өлкәдәге үзгәрешләр турында гына түгел, бәлки крестьянга, тулаем авылга мөнәсәбәт, эшчеләр сыйныфы белән крестьяннар арасындагы, шәһәр белән авыл арасындагы үзара мөнәсәбәтләр турында барырга тиеш. Асылда без аграр мәсьәләне базис, ленинча аңлауга әйләнеп кайттык һәм шуннан торып авылның социаль йөзен үзгәртүгә яңа карашларга, экономиканың төп секторлары арасында эквивалентлы алмашу зарурлыгын, авылда милек мөнәсәбәтләренең үзләрен тамырдан үзгәртү зарурлыгын аңлауга чыктык.

Бүген, иптәшләр, ситуациягә объектив бәя биреп шуны танырга кирәк: шушы принципиаль карарлардан соң хөкүмәт дәрәҗәсендә дә, республикалар һәм җирле органнар дәрәҗәсендә дә шуңа тәңгәл практик эшчәнлек булмады. Авыл хуҗалыгы хезмәтчәннәренең, бөтен аграр сектор эшчеләренең бүген ни өчен шулкадәр тәнкыйтьчел, шулкадәр кискен һәм катгый фикердә торуларын аңлыйм. Авыл чыннан да социаль төзекләндерү ягыннан да, материаль-техник базасын ныгыту ягыннан да җитди чараларга мохтаҗ. Съездда бу турыда позиция эшләргә кирәк. Без крестьяннарның төрле җәмәгать форумнарында авылга куәтле финанс, бөтен аграр секторга материаль ярдәм күрсәтү зарурлыгы турындагы мәсьәләне гадел куюларын танырга тиешбез.

Моны ничек эшләргә? Бездә шулай якын килергә күнеккәннәр: бир, яңадан бүлеп бир, бюджеттан бүлеп бир! Мондый административ бүлү ысулы инде кулай түгел. Авылны тергезү проблемасын экономик ысуллар белән — шәһәр белән авыл арасындагы эквивалентлы алмашуны җайга салу; авыл файдасына, бөтен агропромыш-

ның яңа вәкаләтләре беренче чиратта файдаланылырга тиеш. Бу аларның турыдан-туры вазифасы.

Җир реформасы барышы турындагы мәсьәләнең Президент советының якындагы утырышында каралырга хәзерләнүен хәбәр итәсем килә.

Иптәшләр! Отчет чорында, бигрәк тә соңгы вакытта милләтара мөнәсәбәтләр кискенләште. Без бу проблеманың әһәмиятен шунда ук аңлый алмадык. Биредә яшеренгән куркынычны вакытында күрә алмадык. Сез, мөгаен, хәтерлисездер: КПССның хәзер без аның карарларының үтәлеше өчен отчет бирә торган, XXVII съездында, бу мәсьәләләр гүяки күптән хәл ителгән һәм эшләр, гомумән алганда нормаль кебек итеп каралды. Ләкин тормыш, кем әйтмешли, ачы сабак бирде. Без вакыйгаларга әзер булып чыкмадык, күрер күзгә бар да әйбәт булып тоелган шартларда яшертен генә тупланган җитди проблемаларның тышка бәреп чыгуын күрми калдык.

Монда күп нәрсәләр бергә үрелә, һәм мин эшне гадиләштермәс идем. Үзгәртеп кору һәм хәбәрдарлык милли үзаңның яңаруы өчен уңай шартлар тудырды. Бу — хупланырга тиешле уңай процесс. Шул ук вакытта җитештерүче көчләрне урнаштырудагы, мәдәни-милли сәясәттәге, шул исәптән милли телләрне үстерүгә кагылышлы, илнең кайбер төбәкләрендә социаль мәсьәләләрне хәл итүгә бәйле ялгышлар тудырган проблемалар һәм каршылыклар, төбәкләрнең тигезсез үсеше, демографик һәм экологик үзгәрешләр ачылды. Биредә тарихи һәм дини сәбәпләр дә булды. Һәм, әлбәттә, хәзер заманында тулы бер халыкларга карата эшләнгән җинаятьләр өчен җавап тотарга туры килә.

Ачыктан-ачык танырга кирәк: үзәк һәм җирле власть органнары бу проблемаларга баштагы чорда тиешле игътибар белән карамады. Һәр төрле таркатучы көчләр — сепаратистлар, азау ярган милләтчеләр, коррупцион элементлар — әнә шуннан файдаланды. Милли мәсьәлә һәм милләтара мөнәсәбәтләр кайбер очракларда кискен формалар алды. Этник җирлектә канлы бәрелешләр булды, күпләгән корбаннар бар. Качаклар барлыкка килде. Меңләгән кешеләр гомер иткән җирләрен ташларга мәҗбүр булды, урыннан-урынга күченеп йөриләр, авыр мәхрүмлекләр кичерәләр. Боларга түзеп торырга ярамый, болар бөтен илдә кешеләрдә зур хафалану тудыра.

Властьлар адресына безнең күпмилләтле дәүләтебездә тынычлыкны һәм татулыкны торгызу өчен чаралар күрүне сораган нигезле таләпләр килә. Кызганычка каршы, мондый шартларда интернационализм сынавын үтә алмаучылар да булуын танырга кирәк. Байтак коммунистлар басымга бирешә, үз халыкларына, хезмәт ияләренә сепаратистлар һәм милли ызгышларга котыртучыларның өндәвенә иярүнең хәтәрлеген аңлата алырдай дәлилләр китерә алмадылар. Ә мондый дәлилләр җитеп ашкан. Һәм мин, сәяси эштәге ялгышлар өчен, аны милләтара мөнәсәбәтләр кискенләшкән шартларда алып бара белмәгән өчен партия органнары дөрес тәнкыйтьләнде, дип исәплим. Без монда күп нәрсәдә оттырдык. Моннан тиешле нәтиҗәләр ясалды, партиянең милли политикасы буенча платформа эшләнде, бөтен халык тарафыннан тикшерелде, ә аннары узган елның сентябрь Пленумы тарафыннан хупланды. Платформаның төп мәгънәсе — милли уяну процессларын һәр халык һәм бөтен ил мәнфәгатьләрендә яңаны төзү юлына юнәлдерү зарурлыгын тануда. Милли мәсьәләне үзгәртеп коруны дәвам иттерүдән һәм тирәнәйтүдән башка хәл итеп булмый һәм үз чиратында ул, әгәр ил халыклары арасындагы мөнәсәбәтләрне гармонияләштерү мәсьәләләре хәл ителмәгәндә, уңышка исәп тота алмый.

Миңа калса, без хәзер гомуми экономик, сәяси мәнфәгатьләр белән тарихның үзе тарафыннан бәйләнгән халыкларның ирекле берләшүе буларак Союзның характерына һәм рәвешенә ленинчыл карашларның асылын кайчандагыга караганда да яхшырак аңлыйбыз. Соңгы вакытта без кичергәннәр һәм уйлаганнар Союзны үзгәртеп кору республикаларның һәм автономияләрнең хокукларын киңәйтү белән генә (хәтта сизелерлек киңәйтү белән дә) чикләнеп кала алмавын аңлауга китерде. Суверен дәүләтләрнең чын Союзы кирәк. Сүз, асылда, илебезнең каршылыклар төенен чишәргә, халыкларның хезмәттәшлеген яңа дәрәҗәгә күтәрергә, союзның җыемта сәяси куәтен, дәүләтләрнең бөек Союзына тупланучыларның барысының мәнфәгатьләрендә аның экономик һәм рухи потенциалын ишәйтергә мөмкинлек бирә алырдай милли дәүләт төзелешен булдыру турында бара. Шул рәвешле илнең иминлеге ышанычлы тәэмин ителер, аның халыкара абруе күтәрелер. Шулай булганда теләсә нинди милли суверенлык һәм автономия мәнфәгатьләреннән кеше хокукларының өстенлеге таләбе саклана. Ул Союзның һәм һәр республиканың конструкцион төзелешендә беркетелергә тиеш. Без халыкара планда да таяна торган шушы принциптан бер адымга да тайпылырга ярамый.

...тера. Шуңа тагын төзүчеләргә тәгәлләнмәгән объектларга түләнә торган эш хакы өчен чыгымнарны өстәгез. Болары да миллиардлаган сумнар.

Акча керемнәре үсүгә, табигый, укытучыларга, врачларга һәм хезмәт ияләренең башка категорияләренә эш хакын, пенсияләрне һәм стипендияләрне күтәрү буенча кабул ителгән карарларны тормышка ашыру да йогынты ясады. Менә шушылар нәтиҗәсендә узган ел гына да халыкның акча керемнәре 64 миллиард сумга җитте — узган елларда гадәттә 12—15 миллиард сум була торган иде. Бу хәл быел да саклана.

Табигый, шундый сорау бирелә: эштә ялгышлардан котылып калып, экономикада тискәре тенденцияләргә юл куймыйча була идеме? Һәрхәлдә, турысын әйтергә кирәк, әгәр хөкүмәт экономик реформаны үткәрүгә комплекслы якын килүне тәэмин итә алган булса, тармакларның, идарәнең үз позицияләрен, эшнең административ-команда ысулларын саклап калырга омтылучы иске структураларының басымына каршы тора алган булса, бу нәтиҗәләр шактый азрак булыр иде. Биредә Политбюро тарафыннан хөкүмәткә ярдәмгә килергә, аңа югарырак таләпләр куярга һәм таяныч булырга кирәк иде. Һәм, әйтергә кирәк, җәмгыятьтән, экономик службалардан, аерым алганда, Үзәк Комитетның Экономика бүлегеннән андый сигналлар килде. Ләкин бу, кызганычка каршы, гәрчә берничә мәртәбә бәхәсләр үткәрелсә дә, булмый калды, эшләнергә тиешле нәрсәләрнең бөтенесе дә эшләнмәде. Шуна күрә без куллану базарында хәл кискенләшүгә турыдан-туры җаваплы. Чөнки бу кискенләшү илдә бөтен хәлне катлауландырды.

Бу безнең эшебез өчен җитди сабак. Экономик реформаны тизләтү һәм радикаллаштыру зарурлыгы әнә шуннан килеп чыга да. Алга таба фән-техника прогрессын читкә тибәрүче, яңа технологияләрне кире кагучы, чыгымлы принципка табынучы, исрафчылык, югалтулар китереп чыгаручы хуҗалык итү системасы белән яшәргә ярамый. Илдә элеккечә бер берәмлек продукциягә материаль ресурслар, алга киткән илләрдәге белән чагыштырганда, 2—2.5 тапкыр, ягулык һәм энергия 1,5 тапкыр күбрәк тотыла. Предприятиеләрнең шактый зур өлеше рентабельсез эшли, дәүләт тарафыннан дотацияләр 23 миллиард сум тәшкил итә! Мин инде бөртекле ашлыкны, цементны, металлны, нефтьне, минераль ашламаларны, агачны һәм башка ресурсларны ифрат зур югалтулар турында сөйләп тә тормыйм. Әнә шундый хуҗалык итү системасы яшәгәндә дәүләт бай, ә халык мул тормышлы була алмый. Алга таба эшне болай алып бара алмыйбыз — ерак киләчәктә түгел, ә якын арада ук халыкның тормыш шартларын сизелерлек яхшыртуны тәэмин итү өчен системаны үзгәртергә кирәк.

Шулай итеп үзгәртеп коруның үз логикасы, илдәге социаль-экономик ситуациянең кискенлеге безне экономик системада фундаменталь үзгәрешләр зарурлыгына якын ук китерде. Сүз экономиканың яңа моделен: күп укладлы, милекнең һәм хуҗалык итүнең күп төрле формалары булган, заманча базар инфраструктуралы моделен формалаштыру турында бара. Шул рәвешле, кешеләрнең эшлекле активлыгына һәм инициативасына киң мәйдан ачылыр, нәтиҗәле хезмәтнең, экономиканың нәтиҗәлелеген үстерүнең яңа көчле мотивлары булдырылыр.

Бу бурычны без үзгәртеп коруның баштагы этабында ук куйган идек. Тик хәзер генә, хуҗалык итүнең яңа формаларын файдалануда мәгълүм эш тәҗрибәсе тупланагач кына, сәяси реформа өлкәсендә яңа адымнар ясалгач, байтак мөһим законнар, беренче чиратта милек турында, аренда турында, җир турында һәм башка законнар кабул ителгәч кенә, без базарга күчү бурычын тормышка ашыруга практик тотына алабыз.

Әлбәттә, моның өчен бик күп эшләргә кирәк, хәзер мондый эш алып барыла. Куллану базарын җайга салу өлкәсендә, артык акчаларны бәйләп тоту, дәүләтнең бюджетын савыктыру һәм башкалар буенча кичектергесез чаралар таләп ителә.

Безнең алда практик бурыч сыйфатында быелгы хуҗалык елын уңышлы тәгәлләү тора. Хезмәт коллективлары, инициатива һәм булдыклылык күрсәтеп, быелгы елның экономик нәтиҗәләре илдәге социаль-экономик ситуациягә уңай йогынты ясасын өчен бөтенесен эшләргә тиешләр.

Базар экономикасына күчү юллары турындагы мәсьәләне тикшергәндә кешеләрне нәрсә борчый — ул тормыш хәле начарлануга, җәмгыятьтә социаль бүлгәләнүгә китермәсме, социаль гаделлек һәм кешеләрнең якланганлыгы тәэмин ителерме? Бу сорауларны коммунистлар бирә, алар бөтен кешене — эшләүчеләр һәм пенсионерларны, ирләр һәм хатын-кызларны, ветераннар һәм яшь кешеләрне дә борчый. Хөкүмәт программасын әзерләгәндә бу сораулар тиешенчә эшләнмәгәнгә күрә, программага бик тәнкыйтьчән мөнәсәбәт булды. Биредә тулы ачыклык булырга тиеш.

Иң элек, базарның үзе турында. Ул, стихияле рәвештә товар алмашудан башлап югары оешкан механизмга кадәр меңьеллык эволюция үтте. Без волюнтаристик якын килүләрдән баш тартырга, экономик процессларны кыйммәт законына таянып көйләргә өйрәнергә, шул рәвешле хуҗаларча эшлекле активлык өчен яңа куәтле стимуллар тудырырга тиешбез.

Базар шартларында ихтыяҗны реаль ачыкларга һәм аларны нәтиҗәле канәгатьләндерү ысулларын табарга, сорау белән тәкъдимне тигезләштерергә, җитештерүне үстерү өчен нормаль, табигый мохит булдырырга мөмкинлек ачыла. Гомумән, без базарны үзмаксат итеп тү...

...рына, экономик тормышның яңа формаларына күчүнең шушы авыр этабында халык социаль якланган булыр, аның мәнфәгатьләре гарантияләнер дип ышансын өчен бөтенесен эшләргә тиешбез.

Базарга күчкәндә беренче чираттагы чараларны аерып куярга кирәк. Дәүләт предприятиеләрен акционерлауны бүген үк башларга, эшмәкәрлеккә реаль мәйдан ачарга, вак предприятиеләрне, кибетләрне арендага бирергә, торакны, акцияләрне һәм башка кыйммәтле кәгазьләрне, җитештерү средстволарының бер өлешен сату-алу даирәсенә тартырга бирәү дә комачауламый.

Товар һәм фонд биржалары барлыкка килүне тизләтергә, банклар системасын формалаштырырга, процентлар политикасын хәрәкәткә китерергә, көндәш производстволар һәм берләшмәләр, вак һәм урта предприятиеләр, бигрәк тә халык куллануы товарлары җитештерү өлкәсендә шундый предприятиеләр барлыкка килүгә шартлар тудырырга кирәк.

Идарә итү структураларына килгәндә исә, алар белән базар экономикасы таләпләре нигезендә эш итәргә кирәк. Стратегик яктан без тармак министрлыкларын бетерү юлыннан барырга һәм якын арада аларның санын киметергә тиешбез. Предприятиеләрнең хуҗалык эшчәнлеген административ идарә итүдән, ведомстволар диктатыннан мөмкин кадәр аерырга кирәк.

Җәмгыятьнең яңа экономик моделен формалаштыру өчен республикаларның суверенитетын һәм җирле үзидарәне реаль экономик эчтәлек белән баетуның аерым әһәмияте бар. Соңгы вакытта үсә баручы кризис күренешләре җирлегендә хуҗалык ягыннан аерымлануга таба тенденцияләр көчәя башлады. Урнашкан регионара экономик элемтәләрне вату, аларны натуралаштыру бара. Шушы тискәре процессларны сепаратистик омтылышлар туендыра, аларны милләтче даирәләр файдалана.

Без яңа Союз килешүендә республикаларның экономик хокуклары даирәсен, бердәм халык хуҗалыгы комплексында аларның үзара мөнәсәбәтләр принципларын төгәл билгеләү ягында. Ләкин бу вакытта предприятиеләрнең экономик иреге чикләнмәскә тиеш. Союз ведомстволары диктатын республика ведомстволары диктаты белән алыштыруга юл куярга ярамый. Бу инде күзәтелә. Хуҗалык итүнең нигезен мөстәкыйль предприятиеләрнең туры элемтәләре, предприятиеләр, хезмәт коллективлары үзләре төзергә кирәк дип таба торган ассоциацияләр тәшкил итәргә тиеш. Безнең экономиканың бердәмлеге, бөтенлеге — тулы кыйммәтле гомумсоюз базары формалаштыруның мәҗбүри шарты. Аны ныгыту, монополизмнан азат итү — беренче дәрәҗәдәге әһәмиятле мәсьәлә. Республикаларның һәм регионнарның интеграция белән экономик кызыксынуы даими йогынты ясаучы фактор булып тора, киләчәк аның кулында. Моңа каршы чыгучылар бик нык ялгыша.

Экологик проблемага тукталырга телим. Монда хәлләр фаҗигале, кайбер төбәкләрдә кризислы. Кызганычка каршы, хәзергәчә күрелгән чаралар аз нәтиҗәле булып чыкты, илдә экологик хәлнең начарлана баруын туктата алмады. Бу проблемага яңача якын килергә кирәк. Иң элек предприятиеләрнең үзләренең җаваплылыгын күтәрергә, союздаш республикаларның һәм җирле үзидарә органнарының хокукларын һәм вәкаләтләрен тулысынча эшкә җигәргә, табигатьне саклау турындагы законнарның үтәлешенә дәүләт һәм җәмәгать контролен урнаштырырга кирәк. Шул ук вакытта табигатьне саклау өчен үзара килешенгән хәрәкәтләр кирәк — Союз килешүендә бу да чагылыш табарга тиеш. Җирне экологик коткарып калу өчен икенче бурыч — интеллектуаль һәм материаль ресурсларны, шул исәптән халыкара дәрәҗәдә, берләштерергә кирәк. Болар бөтенесе экология буенча эшләнә торган милли программаның органик өлешенә әверелергә тиеш.

Совет экономикасын савыктыру шактый дәрәҗәдә аны халыкара хезмәт бүленешенә тарту ничек баруга бәйле. Әйтергә кирәк ки, биредә активлык зур, һәм предприятиеләргә, төбәкләргә, республикаларга зуррак ирек бирелгән саен — ә без бу юлны дөрес дип саныйбыз, — активлык, яңа идеяләр шулкадәр күбрәк. Ләкин, әйдәгез әле, игътибарлы булыйк, чөнки бу гади мәсьәлә түгел. Импровизацияләр инде зур югалтуларга китерде. Экономикабызны модернизацияләү, яңа технологияләр үзләштерү, хезмәт җитештерүчәнлеген күтәрү, конкуренциягә сәләтле продукция эшләп чыгаруны тәэмин итү өчен күп эшләргә кирәк булачак. Ләкин, мөгаен, иң мөһиме — сумның конверсияләнүенә барудыр. Соңгы вакытка кадәр бу турыда ерак киләчәктәге эш кебек итеп сөйләнелә иде. Хәлбуки бу мәсьәләне хәл итүне кичектерергә ярамый. Экспортка куәтле стимуллар, нәтиҗәсез импорт юлында, тышкы әҗәтнең арта баруы юлында киртәләр кирәк. Чит ил капиталын тарту өчен үзара отышлы шартлар тудырырга кирәк.

Базарга күчү һәм дөнья-хуҗалык элемтәләренә күчү белән бәйле бурычлар безнең тышкы экономик эшчәнлегебезгә югары таләпләр куя. Әйтергә кирәк ки, без бу мәсьәләләр белән соңгы вакытта күп шөгыльләндек, тиешле политик установкалар эшләдек, бу өлкәгә хөкүмәт тарафыннан җитди үзгәрешләр керттек. Ләкин тышкы экономик ведомстволар һәм предприятиеләр, хокуклар бирелгән берләшмәләр эшендә соңгы вакытта җитди ялгышлар күп.

Әлбәттә, чимал товарларга, бигрәк тә нефтькә дөнья базарында бәяләрнең кискен арзанаюы гомуми ситуациядә тискәре чагылды. Нәтиҗәдә конверсияләнә торган ва...

...төп секторлары арасында эквивалентлы алмашу зарурлыгын, авылда милек мөнәсәбәтләренең үзләрен тамырдан үзгәртү зарурлыгын аңлауга чыктык.

Бүген, иптәшләр, ситуациягә объектив бәя биреп шуны танырга кирәк: шушы принципиаль карарлардан соң хөкүмәт дәрәҗәсендә дә, республикалар һәм җирле органнар дәрәҗәсендә дә шуңа тәңгәл практик эшчәнлек булмады. Авыл хуҗалыгы хезмәтчәннәренең, бөтен аграр сектор эшчеләренең бүген ни өчен шулкадәр тәнкыйтьчел, шулкадәр кискен һәм катгый фикердә торуларын аңлыйм. Авыл чыннан да социаль төзекләндерү ягыннан да, материаль-техник базасын ныгыту ягыннан да җитди чараларга мохтаҗ. Съездда бу турыда позиция эшләргә кирәк. Без крестьяннарның төрле җәмәгать форумнарында авылга куәтле финанс, бөтен аграр секторга материаль ярдәм күрсәтү зарурлыгы турындагы мәсьәләне гадел куюларын танырга тиешбез.

Моны ничек эшләргә? Бездә шулай якын килергә күнеккәннәр: бир, яңадан бүлеп бир, бюджеттән бүлеп бир! Мондый административ бүлү ысулы инде кулай түгел. Авылны тергезү проблемасын экономик ысуллар белән — шәһәр белән авыл арасындагы эквивалентлы алмашуны җайга салу; авыл файдасына, бөтен агропромышленность комплексы файдасына экономик һәм социаль өстенлекләр булдыру; авыл хуҗалыгы техникасы җитештерә торган промышленность монополиясен бетерү; хуҗалык итүнең күп төрле формалары ихтыяҗларына җавап бирә торган машиналар системасы булдыру аша хәл итәргә кирәк.

Хөкүмәтнең тиешле закон чыгару актлары һәм карарлары кабул ителергә тиеш. Аларны тормышка ашыру авылны үстерүгә капитал агылуны тәэмин итәрлек булсын. Закон чыгару инициативасы тәртибендә бу мәсьәләне СССР Югары Советы алдына куярга тәкъдим итәм. Җәмгыять авылга ярдәмгә килергә тиеш. Без позициябезне бөтен партия исеменнән бөтен ил алдында ачык белдерергә тиешбез, дип уйлыйм. Шул ук вакытта басым ясап әйтергә телим: халык хуҗалыгының бер генә тармагы да, хәзерге базар мохитында, безнең авыл кебек, аграр сектор кебек экономик азатлыкка мохтаҗ түгелдер. Һәм бу азатлык бирелсен өчен бөтенесен эшләргә кирәк.

Үзәк Комитетның март Пленумы хәлиткеч бурыч сыйфатында авылда җитештерү мөнәсәбәтләрен радикаль үзгәртеп коруны куйды. Шуннан башка экономик азатлык була алмый. Бүген кат-кат белдерергә кирәк: әгәр экономик мөнәсәбәтләр үзгәртелмәсә, крестьян хезмәтенең яңа стимуллары кертелмәсә, крестьяннарның хәле үзгәрмәсә, әгәр ул җирдә чын хуҗа булмаса, бернинди инвестицияләр дә ярдәм итмәячәк. Без съездда Үзәк Комитетның март Пленумы курсына тугры булуыбызны расларга тиешбез.

Бу җәһәттән — тирәсендә гади бәхәсләр генә түгел, ә минемчә, чын спекуляция бара торган мәсьәлә турында. Бу — колхозларга һәм совхозларга мөнәсәбәт. Эш яңа аграр политика аларның яшәвен шик астына куя дип раслауга кадәр барып җитте. Ләкин аның мәгънәсе җирдә хуҗалык итүнең барлык формаларына тигез мөнәсәбәтләр урнаштырудан гыйбарәт. Аларның һәркайсы үзенең тормышка сәләтле һәм отышлы булуын исбатласын — безнең принципиаль позициябез шундый. Һәм без, әлбәттә, «коллективлаштыруны тоташ таркатуны» таләп итүне кире кагабыз.

Мин ышанам: оста хуҗалык итүче, социаль яктан төзекләнүче, крестьяннарга лаеклы тормыш шартлары тәэмин итүче, җәмгыятькә кирәкле бик күп продукция җитештерүче колхозлар һәм совхозлар һәртөрле яклауга лаек. Алар, табигый, яңаручы совет авылының органик өлеше булып калачак. Дистәләрчә еллар дәвамында көчхәл белән көн күрүче, зыян күрүче, дотациядә яшәүче, ә аларның идарә аппараты, шуңа да карамастан, милек мөнәсәбәтләренә реформа ясарга, хуҗалык итүнең яңа формаларын үзләштерүгә аяк чалучы колхозлар һәм совхозлар ничек тә кардиналь үзгәртелергә тиеш.

Һәм тагын бер актуаль мәсьәлә — җир реформасы турында. Турысын әйтәм: Җир турында закон әлегә эшләми. Һәм бу урнашкан идарә структураларына, административ-хуҗалык аппаратының позициясенә генә түгел, иске психологиягә, катып калган стереотипларга ахыргы нәтиҗәләргә бәйсез рәвештә хезмәткә гарантияле түләү шартларында крестьянны җирдән аеруга, җитештерү средстволарыннан читләштерүгә барып терәлә.

Хәлиткеч чаралар кабул итү бик зарур. Әлбәттә, берәү дә «тоташ коллективлаштыру» рәвешендә «тоташ арендалаштыруны» тәкъдим итми. Аренда коллективлары төзү буенча берәү дә заданиеләр бирүгә кадәр барып җитмәгәндер дип өметләнәм. Бу зур югалтулар һәм бәлаләр булып кире кайткан, без хәзергәчә әле җыңа алмый торган ифрат зур ахмаклыкны кабатлау булыр иде. Хәлиткеч мәсьәлә — Җир турында законны тормышка ашыру механизмын булдыру. Бу турыда мәсьәләне авыл хуҗалыгы хезмәтчәннәре, беренче чиратта арендаторлар һәм арендатор булырга теләүчеләр, байтак җитәкчеләр һәм белгечләр кискен куя. Ирекле рәвештә крестьян эше белән шөгыльләнергә теләүчеләр юлындагы барлык киртәләрне алып ташларга кирәк. Җир турында закон кагылгысыз үтәлергә тиеш һәм бу җәһәттән Советлар-...

...шартында ул, әгәр ил халыклары арасындагы мөнәсәбәтләрне гармонияләштерү мәсьәләләре хәл ителмәгәндә, уңышка исәп тота алмый.

Миңа калса, без хәзер гомуми экономик, сәяси мәнфәгатьләр белән тарихның үзе тарафыннан бәйләнгән халыкларның ирекле берләшүе буларак Союзның характерына һәм рәвешенә ленинчыл карашларның асылын кайчандагыга караганда да яхшырак аңлыйбыз. Соңгы вакытта без кичергәннәр һәм уйлаганнар Союзны үзгәртеп кору республикаларның һәм автономияләрнең хокукларын киңәйтү белән генә (хәтта сизелерлек киңәйтү белән дә) чикләнеп кала алмавын аңлауга китерде. Суверен дәүләтләрнең чын Союзы кирәк. Сүз, асылда, илебезнең каршылыклар төенен чишәргә, халыкларның хезмәттәшлеген яңа дәрәҗәгә күтәрергә, союзның җыелма сәяси куәтен, дәүләтләрнең бөек Союзына тупланучыларның барысының мәнфәгатьләрендә аның экономик һәм рухи потенциалын ишәйтергә мөмкинлек бирә алырдай милли дәүләт төзелешен булдыру турында бара. Шул рәвешле илнең иминлеге ышанычлы тәэмин ителер, аның халыкара абруе күтәрелер. Шулай булганда теләсә нинди милли суверенлык һәм автономия мәнфәгатьләренең кеше хокукларының өстенлеге таләбе саклана. Ул Союзның һәм һәр республиканың конструкцион төзелешендә беркетелергә тиеш. Без халыкара планда да таяна торган шушы принциптан бер адымга да тайпылырга ярамый.

Федерация Советы булдырган махсус комиссия кысаларында яңа Союз договорын хәзерләү эше бара, ул үз эченә безнең күпмилләтле дәүләтебезне фундаменталь үзгәртеп кору мәсьәләләренең бөтен комплексын алачак. Әгәр бу шулай икән һәм без чынында кирәкле юнәлештә хәрәкәт итәбез икән, әгәр якын киләчәктә яхшы якка тамырдан үзгәреш булырына өметләнәбез икән, күрәсең, съезд исеменнән илнең бөтен халкына милләтара мөнәсәбәтләрне тагын да кыздыруның һәлакәтле икәнлеген аңларга, котыртучыларны, алар нинди генә намусны һәм абруйны саклаучылар киемнәренә төренмәсеннәр, туктатырга һәм аларга каршы сугыш ачарга чакырып мөрәҗәгать итү законлы булыр. Минемчә, халык бездән әлеге мәсьәлә буенча шундый позиция көтә.

Хәзер, без күпмилләтле дәүләтебездә тирән үзгәрешләр полосасына аяк басканда, барлык халыкларга тынычлык, иминлек һәм хезмәттәшлек кирәк. Съездның шушы өндәмәсен күпмилләтле илебезнең барлык почмакларында ишетерләр, дип өметләнәм.

Иптәшләр! Сәяси реформа буенча зур, принципиаль мөһим эш эшләнде. Аны тормышка ашыру зарурлыгын без инде җәелеп киткән үзгәртеп кору процесслары барышында ук, башланып киткән экономик үзгәртүләр элекке сәяси система белән каршылыкка очрап бер урында таптана башлагач аңлаган идек. Үзәк Комитет моңа бик җитди карады һәм килеп чыккан проблемаларның бөтен комплексын ныгытып эшли башлады. Мин биредә КПСС Үзәк Комитетының 1987 елгы январь Пленумының гаять зур әһәмияте турында әйтер идем. Анда безнең сәяси режимыбызның яшәвенә, анда партиянең һәм советларның урынына беренче мәртәбә намуслы анализ ясалды. Нәкъ менә шул чагында без халык власте турында ленинчыл концепцияне тормышка ашыру зарурлыгы турында бөтен тавышка әйттек.

Әмма танырга кирәк, январь Пленумы идеяләре партиядә һәм җәмгыятьтә бер төрле генә аңлау тапмады, тиешенчә үстерелмәде һәм тирәнәйтелмәде. Ә иң мөһиме — аннан соң практик адымнар ясалмады. Ни өчен алай килеп чыкканлыгы хәзер ачык. Эш шунда: бәлки беренче мәртәбә кадрларның җаваплылыгы турындагы мәсьәлә шулкадәр кискен куелгандыр. Бу аларның бер өлешен сагайтты, аларның Пленум карарларына мөнәсәбәтендә чагылды. Мондый шартларда Политбюро һәрвакытта да эзлекле һәм принципиаль эш итмәде. Ләкин тормыш безне бу мәсьәләләрнең бөтен комплексына яңадан әйләнеп кайтырга мәҗбүр итте. Ләкин бу юлы инде илдә җәелеп киткән демократияләштерү басымы астында. Шушы хәлләрдә партиянең XIX конференциясен үткәрү идеясе туды. Аның көн тәртибендә иң мөһиме киң колачлы политик реформа турындагы мәсьәлә булды.

Конференция эшләгән принциплар нигезендә безнең хәзер югарыдан алып түбәнгә кадәр демократик сайлаулар нәтиҗәсендә төзелгән властьның яңа институтларыбыз бар. Моның үзгәртеп коруның төп казанышларыннан берсе, җәмгыятьне яңарту юлындагы гаять мөһим адым икәнлеген әйтергә кирәк, шуннан башка без җәмгыятьне революцион үзгәртеп коруның яңа этабына чыга алмаган булыр идек, мөгаен. Политик системаны реформалау процессы катлаулы бара. Партия, дәүләт, совет органнарының, иҗтимагый оешмаларның роле һәм функцияләре үзгәрә.

Болар бөтенесе, турысын әйтик, авыр бара, чөнки халыкның төрле социаль катламнарының һәм төркемнәренең мәнфәгатьләренә, илне идарә итүнең бөтен системасына, бу эшләр белән мәшгуль миллионлаган кешеләргә кагыла. Һәм боларның барысын да аңлап була, иптәшләр. Бер генә нәрсәгә басым ясыйм: әгәр без шул юлдан китмәгән булсак, бу да ихтимал иде, җәмгыятьнең һаман политиклаша баруы көтелмәгән социаль нәтиҗәләргә китерүе мөмкин булган буталчык характер алыр иде. Җәмгыять ярсыган һәм борчылулар тулы, хәзерге шартларда безнең съезд, әгәр җаваплылык күрсәтсә, якындагы мак-...

(Дәвамы 3 нче биттә).

# М.С.ГОРБАЧЕВ ДОКЛАДЫ

(Дәвамы. Башы 1, 2 нче битләрдә).

сатларны һәм бурычларны билгеләсә, җәмгыятьне дә, партияне дә берләштерә алырдай хәрәкәт программасы эшләсә, үз миссиясен үтәр. Хәзер ызгышыр чак түгел, ә үзгәртеп коруны алга җибәрү буенча практик эшләр чоры.

Хәзер политик реформаның икенче этабы тәгалләнгән бер вакытта, без партиянең бурычын халык властеның яңа төзелгән органнарын формалаштыруда ярдәм итүдә күрәбез. Хәзер республика власть органнары эшчәнлегендә революцион үзгәрешләр бара, әлек үзәктә хәл ителгән мәсьәләләрнең шактый өлеше алар карамагына күчә, бу аларга яңа мөмкинлекләр бирә, ләкин эшләр барышы өчен, халыкның көндәлек тормышына кагылышлы барлык мәсьәләләрне һәм социаль-экономик мәсьәләләрне хәл итү өчен аларның җаваплылыгын да күтәрә.

Җирле Советлар һәм үзидарә турында Закон нигезендә җирле Советларның хәле дә тамырдан үзгәрә. Алар карамагында хәзер зур материаль ресурслар булачак, аларны районнар һәм шәһәрләрне үстерү мәнфәгатьләрендә рациональ файдаланырга кирәк. Шуңа тагын Советларның яңа законнар чыгару базасында, яңа оештыру формаларында эшләвен дә өстәсәк, совет аппаратының структурасы һәм хәле тамырдан үзгәрүен дә әйтсәк, биредә чыннан да әһәмиятле бурычлар күп. Без яңа власть органнары формалашу процессының тизрәк баруы белән бик нык кызыксынабыз һәм партия комитетлары демократияләштерү процессларын үстерүгә, советларның яңа власть вәкаләтләрен үзләштерүенә һәртөрле ярдәм итәргә тиешләр.

Беренче планга, иптәшләр, хәзер законлылыкны һәм хокук тәртибен ныгыту бурычы чыкты. Кешеләр төрле форумнарда партиягә дә, Совет властеның яңа сайланган органнарына да җинаятьчелек үсә баруны, җәмгыятькә каршы күренешләрне туктатуны, хокук тәртибен кискен төстә ныгытуны катгый таләп итеп куялар. Съездда закон һәркайда эшләргә тиеш дип күрсәтү белән генә чикләнергә ярамый. Без бу хакта әйттек инде һәм бер генә мәртәбә дә түгел, ләкин эшләр яхшы якка акрын үзгәрә. Шуңа күрә безгә килеп туган четерекле ситуацияне тирәнрәк анализларга һәм үз бәяләребезне, тәкъдимнәребезне әйтергә кирәк.

Мин иң элек сезнең игътибарыгызны менә нәрсәгә җәлеп итәр идем. Без хокук тәртибе һәм законлылык торышының илдәге сәяси һәм социаль тотрыклылык дәрәҗәсе белән турыдан-туры бәйләнешен ачык күрергә тиешбез. Шулай икән, яңа төзелгән власть органнарының эшчәнлеге беренче чиратта аны ныгытуга юнәлдерелергә тиеш. Һәм бу турыда нинди дә булса яңа күрсәтмәләр һәм законнар көтеп торырга кирәкми, хәлләрне яхшы якка кискен үзгәртү өчен хәзер үк инде сәяси һәм хокук чаралары җитәрлек. Бары тик хәрәкәт итәргә генә, һәм тәвәккәл хәрәкәт итәргә кирәк. Байтак Советларның моны аңлавы һәм хәзер үк инде проблемаларны практикада хәл итә башлавы әйбәт. Гәрчә һаман әле «митинглар» стадиясендә торучылар да бар.

Икенчесе. Минемчә, күп нәрсә прокуратура органнары, эчке эшләр министрлыгы һәм хәтта судларда эшләүче хезмәткәрләрнең икеләнү комплексы — митинглар, демонстрацияләр, һәр төрле ультиматумнар басымы астында формалашкан комплекс белән аңлатыла. Яки хәтта теге яки бу сылтау табып — хәзер мондый фактлар бар — сайлап куела торган органнарның прокуратурага, милициягә һәм судларга закон көчен тәэмин итәргә аяк чалучы басымы белән аңлатыла.

Иптәшләр, моның белән килешергә ярамый. Болай булса без гомумән барып чыгарбыз. Шуңа күрә партия оешмалары җәмәгатьчелек алдында безнең закон сагында торучы органнарга теләсә нинди басымга каршы булуыбыз турында белдерү белән чыгарга тиешләр. Ил җәмәгатьчелеге дә шундый фикердәдер дип ышанам.

Өченчесе. Без закон сагында торучы органнарны тагын да ныгытуны, аларны кирәкле нәрсәләр белән тәэмин итү, хезмәткәрләренең материаль хәлен яхшырту яклы. Сүз уңаеннан, бу юнәлештә инде беренче адымнар ясалды һәм совет кешеләре бу адымнарны хуплый. Байтак Советлар хәтта милиция, хокук тәртибе органнарын реаль ныгыту өчен үз территорияләрендә ресурслар табарга булдылар. Ләкин, боларның бөтенесен эшләп, безнең кешеләр шул ук вакытта административ органнарның законлылыкны ныгыту, һәр кешенең хокукларын һәм ирекләрен яклау буенча нәтиҗәлерәк хәрәкәт итүенә исәп тоталар.

Һәм тагын иптәшләр. Илдә законга каршы күренешләргә түзеп тормау атмосферасы урнашырга тиеш. Биредә массакүләм информация чаралары күп нәрсә эшли ала һәм эшләргә тиешләр.

Иптәшләр! Үзгәртеп коруга керешкәч, акылларда революциядән башка, сүзнең киң мәгънәсендә аңлана торган рухи уянудан һәм идея ягыннан яңарудан башка берникадәр сәяси, социаль һәм экономик үзгәрешләрнең дә мөмкин түгел икәнлеген ачык аңладык. Үзгәртеп коруга карар җәмгыятебез, нинди идеологик ...

ныч сугышта саклап калганнар. Тарих алдында аларның вөҗданнары саф.

Үзәк Комитет карары нигезендә хәзер «КПСС тарихы очерклары»н язу буенча авторлар коллективы эшли, бу очеркларда партия тормышының һәм көрәшенең дөрес картинасы фәнни дөреслек һәм объективлык белән, документаль нигездә, торгызылыр дип өметләнәм.

XXVII съездда тулаем мәдәният өлкәсенә, аеруча фәнгә һәм белем бирүгә якын килүдә калдык принцибын бетерү бурычы куелды. Урта һәм югары мәктәпкә реформа үткәрергә омтылыш ясалды. Фундаменталь тикшеренүләрне үстерү, фән-техника прогрессын стимуллаштыру юнәлешендә карарлар кабул ителде. Ләкин турысын әйтергә кирәк, биредә үзгәрешләр әле аз, һәм моның сәбәбе — әлеге мөһим мәсьәләләр буенча кабул ителгән карарларның үтәлмәве. Күрәсең, иптәшләр, без әле шуны ахырынача аңлап җиткермибез: фәнгә һәм белем бирүгә өстенлекле караш булдырмый торып, үзгәртеп кору тиешле динамика ала алмаячак, һәрчак интеллектуаль потенциалның җитмәвенә килеп терәләчәк.

Сүз уңаеннан әйтим, соңгы дистә елларда үз тарихыбыз шул хакта сөйли. Алга киткән илләр белән чагыштырганда күп юнәлешләр буенча, бигрәк тә яңа технология өлкәсендә артта калуыбыз илдә фән һәм белем бирүне үстерүдәге арттапык белән аңлатыла. Ә шул ук вакытта, нәкъ менә соңгы елларда, социаль-экономик үсештә бик нык алга чыккан байтак илләрдә мондый ыргылыш белем бирүгә һәм фәнгә мөнәсәбәтне тамырдан үзгәртүдән башланды. Боларның бөтенесе турында сөйләгәндә бу мәсьәләләр буенча һаман да бары тик үзтәнкыйть белән чикләнеп калмавыбызны теләр идем. Ясалган нәтиҗәләрнең масштаблы дәүләт политикасына күчүе кирәк. Минем карашымча, съезд бу мөһим мәсьәләдә ачык позициягә басарга тиеш.

Иҗтимагый фәннәргә мөнәсәбәт турында берничә сүз. Партия — аларның ирекле үсешен кыю яклаучы. Без фәннең объектив таныклауларына һәм нәтиҗәләренә бик тә мохтаҗ, галимнәрнең эшләнмәләренә һәм тәкъдимнәренә зур ышаныч белән карарга, аларның хезмәт җимешләрен политикада һәм халык мәнфәгатьләрендә файдаланырга тиешбез. Тагын бер нәрсә, иптәшләр. Акыллы дәүләт үзенең интеллектуаль һәм художество хәзинәсенең һәрвакыт кадерен белә. Һәм безгә һич кичекмичә акыл ияләренең һәм талантларның илебездән читкә китүе сәбәпләрен бетерү чараларын тормышка ашырырга кирәк.

Съезд партиянең позициясен чагылдырырга тиеш: партия — бөтен дөнья һәм илебез кыйммәтләренең бөтен байлыгы нигезендә мәдәниятне, әдәбият һәм сәнгатьне ирекле үстерү ягында. Мәдәният өлкәсендә акыллы микъдарда хуҗалык исәбе, үз чыгымнарыңны үзкаплау булырга мөмкин. Ләкин аны тулы коммерцияләүне, сәнгатьне базар карамагына тапшыруны таләп итәргә ярамый, базарда художникны яңа ирексезлек һәм яңа бәйлелек көтә, ә җәмгыятьне әхлакый югалтулар көтә. Иҗат иреген таныган хәлдә, партия шул ук вакытта: без кешене таркатә һәм кимсетә торган сәнгатькә каршы, дип белдерә. Сәнгатькә цензура булырга тиеш түгел, әмма художникның халык алдында әхлакый җаваплылыгы булырга тиеш.

Кичә игълан ителгән съездга хәтта совет мәдәнияте һәм сәнгате әһелләре партияне аның бөтен йогынтысын, аның бөтен мораль һәм материаль потенциалын җәмгыять өчен гаять мөһим булган шушы барлык проблемаларны хәл итүгә яңача якын килүләрне раслау өчен файдаланырга чакыралар. Халыкның рухи дөньясы турында борчылу һәм кайгырту белән сугарылган бу чакыруга җавап бирү — безнең изге бурычыбыз. Ышанып әйтәм, барлык делегатлар мәдәният һәм сәнгатьнең, әгәр болай дип әйтергә ярасa, күңел экологиясенең беренче чираттагы программ максатларыбызның берсенә әверелүе кирәклеген әйтерләр.

Иптәшләр! Үзгәртеп кору программасын эшләгәндә без аның, әгәр илебез тормышының тышкы шартлары тамырдан үзгәрмәсә, аның тормышка ашырыла алмаячагын аңладык. Ә моның өчен безнең карашларыбызны үзгәртергә һәм дөньяга яңа халыкара политиканы тәкъдим итәргә кирәк булды.

Икенче бөтендөнья сугышыннан соң искиткеч зур үзгәрешләр — социаль, милли, экономик, сәяси, технологик, фәнни, экологик, демографик үзгәрешләр булды. Алар җитмешенче еллар уртасына дөньяның бөтен йөзен үзгәрттеләр, кешелекнең яшәү нигезләрен үзгәрттеләр. Яңа цивилизация туып килә. Ул бик зур глобаль куркынычларны җиңә алмыйча һәлак булу өчен яисә яшәешнең сыйфат ягыннан башка кагыйдәләрен, бөтенләй яңа дөнья политикасын эшләү өчен туа.

Хәзерге халыкара хәлне анализлауга таянып, коралсызлану курсын алып һәм яңа тышкы политиканы үткәрүдә билгеле бер тәҗрибә туплап, без халыкара эшчәнлекнең өч мөһим шартының дөреслегенә ышандык.

Беренчедән, үз иминлегеңне башкалар иминлеге исәбенә тәэмин итеп булмый, үз мәнфәгатьләреңне башкалар мәнфәгатьләренә зыян китереп яклап булмый, башка халыклар һәм дәүләтләрнең ...

Көнчыгыш Европада тирән үзгәрешләр бара. Бу — «социализмның җимерелүе» дисәләр, без: нинди «социализм»ның? — дигән каршы сорау бирәбез. Сталинның авторитар-бюрократлык системасы варианты булган социализммы? — без бит аннан үзебез баш тарттык. Безне хәтта «аннан сугышсыз гына китүебез» өчен шелтәлиләр. Элегрәк кулланылган чараларга барырга һәм үзебез катгый төстә баш тарткан һәм катгый төстә гаепләгән чараларны үткәрергә киңәш итәләр булып чыга.

Әйе, бу илләр үзләренең социаль-экономик үсешендә кая таба китәрләр? — дигән сорау бар. Ләкин бу халыкларның үз ирекләрендәге сорау. Ә без прогрессның катгый таләбенә һәм чорыбызның бөтен цивилизациясен саклап калу шартына әверелгән юл сайлау иреге принцибын нык кулланып эш иттек һәм эш итәчәкбез.

Безгә Көнчыгыш Европа илләре белән мөнәсәбәтләребезне бүген һәм иртәгә ничек корырга соң? Яхшы күршеләр сыйфатында, география генә түгел, бәлки тарих та безне шундый күршеләр итте. Анда, бигрәк тә сугыштан соң, чынлап та яхшы, кыйммәтле нәрсәләр күп иде. Бу илләрне фашизмнан азат итүдә СССРның хәлиткеч роль уйнавы һәм аннары аларга чын күңелдән күп тапкырлар ярдәм итүе халыкларның хәтерендә калды, һәм бу мөнәсәбәтләребезне алга таба үстерүдә сизелми кала алмый. Моннан тыш — һәм монысы иң мөһиме — үзара экономик һәм политик мәнфәгатьләребез дә бар. Алар безне тыныч Европага, «гомуми йорт»ка баруда якынайта. Алар Варшава Договорын үзгәртеп коруга омтылуда үзара туры килә. Мәскәүдә Политик консультатив комитет киңәшмәсендә моннан бер ай элек шул хакта килешенде. Иң ныклы мөнәсәбәтләр — ирeклелек, үзара ихтирам һәм хезмәттәшлек нигезендә корылган мөнәсәбәтләр.

Партия һәм халык яңа тышкы политиканы югары бәяләделәр, ул XIX партия конференциясе документларында, СССР халык депутатларының беренче съездының махсус карарында хупланды һәм расланды. Безнең яңа карашларыбыз һәм практик адымнарыбыз бөтен дөньяда гаять зур яңгыраш алды һәм яклау тапты. Һәм без партия һәм Совет дәүләте эшләгән һәм үткәрә торган тышкы политик курсның дәрәҗәсен киметүгә маташуларны бик нык кире кагабыз.

КПССның XXVIII съезды, халыкара мәйданда шушы елларда ирешелгән бәхәссез нәтиҗәләргә тиешле бәяне биреп, илебез һәм бөтендөнья халыклары алдында яңача фикерләүгә нигезләнгән тышкы политик курсның какшамаслыгын тагын бер тапкыр исбатлар, дип уйлыйм.

Безнең тышкы политиканың нәтиҗәлелеге барыннан да бигрәк шуңа нигезләнә: анда кешелек дөньясының өлгереп җиткән хәвефләре һәм өмет-хыяллары чагылыш таба. Шуның белән бергә, һәм монысы да һәркемгә ачык, безнең политиканың нәтиҗәлелеге дәүләтнең куәте белән тәэмин ителә, аның состав өлеше — Кораллы Көчләр. Яңа идеяләрнең, конструктив инициативаларның бөек державаларның берсе тарафыннан тәкъдим ителүе бик зур әһәмияткә ия. Өстәвенә, ул моны белдереп кенә калмады, бәлки үзенең яңа идеяләренең тугрылыклы булуын практикада да раслады.

Моның иң ышандырырлык дәлиле — безнең оборона доктринабыз, шуның нигезендә без зур хәрби реформага барабыз. Съездның Программ белдерүендә аның принциплары беркетелер, дип ышанам. Армия киләчәктә дә партия булышлыгыннан файдаланыр, бу беркемдә дә шик тудырырга тиеш түгел. Үзен Кораллы Көчләрдә Ватанга хезмәт итүгә багышлаган кешеләр турында кайгырту аеруча зур булырга тиеш. Армия — дәүләтнең җаваплы эшен, ә күп кенә очракларда куркыныч эшне башкаручы миллионлаган кешеләр ул.

Башкарылган эшнең төп йомгаклары кыскача гына әнә шундый, иптәшләр.

Үз халкыбызның бәхете һәм киләчәге хакына без чынлап та гаять зур, тиңдәшсез эшкә керештек. Эшләнеп җитмәгән нәрсәләр, ялгышлыклар, соңарулар булды — мин алар хакында әйттем инде, бу мәсьәлә буенча сезнең дә өстәп әйтер сүзләрегез булыр, мөгаен.

Әйе, тормыш революцион үзгәртеп коруларны башлап җибәргәндә без уйлаганнан шактый баерак булып чыкты. Хәбәрдарлык һәм демократияләштерү, миллионлаган кешенең тарихи иҗат мәйданына чыгуы җәмгыятьнең үсешенә үзенең объектив логикасын бирде, бу исә күп кенә көтелмәгән нәрсәләрне — уңайларны да, тискәреләрен дә — тудырды. Шушы елларда тупланган тәҗрибәдән һәм белемнәрдән башка, шул исәптән үз җәмгыятебез турындагы белемнәребездән башка без хәзер үзгәртеп коруның хәлиткеч базасына килеп җитә алмас идек.

## III.

## Партия һәм үзгәртеп кору

әзер торырга өйрәтте, мондый төзәтмәләр илебездә һәм дөньяда чын процессларга җавап бирергә тиеш.

Шулай итеп, социализмның тәмамланган яңа теориясен бирегез, дисәндә, без болай дип җавап бирәбез: «социализм» төшенчәсен бары тик тормыш кына, ирекле хезмәт, үзидарә һәм халыкның иркен тормышы гына яңа эчтәлек белән тулыландыра ала. Әгәр шулай булмаса, әгәр бу төшенчә докладларга һәм категорияләр моделе белән күнегүләр үткәрүче авторларның баш мәкаләләренә күчеп кенә йөрсә, социалистик идея ышанычниләр эшләргә җыенуыгызны әйтегез, шул чагында гына сезнең чынлыкта нәрсә теләвегез һәм социализмны ничек аңлавыгыз ачыкланыр. Без: социализм — реаль хәрәкәт, массаларның җанлы иҗаты ул, дибез. Һәм, мин ышанам, КПСС хәрәкәт итүнең максатын дөрес билгеләде — гуманлы, демократик социализм ул.

КПССның XXVIII съездының Программ белдерүе проектында безнең моңа карата булган карашларыбыз билгеләнде. Аларның марксизм белән нисбәте ничек соң? Безнең партиябез өчен бу принципиаль мәсьәлә.

Билгеле булганча, Маркс, Энгельс һәм Ленин тарафыннан булдырылган социаль теориянең эчтәлеге XIX гасыр чынбарлыкларына анализ ясау нигезендә формалашты, ә Ленин әле тагын XX гасырның беренче дистә елларын да алды. Ул вакытлардан бирле дөнья гаҗәеп нык үзгәрде, шул исәптән марксистик фикер, Октябрь революциясе, халыкара революцион һәм демократик хәрәкәт йогынтысы белән дә үзгәрде. Без исә дистә еллар дәвамында тормышның барлык очраклары өчен җавапларны классикларның өземтәләреннән эзләргә омтылдык, ә алар үзләре — классиклар — теләсә нинди теориянең тарихи бәйләнгәнлеген исәпкә алуны таләп иттеләр, марксизмны үзенә бертөрле изге язмага әверелдерергә маташучылардан ачы көлделәр. Боларны искә төшерергә һәм марксистик диалектиканың фундаменталь законнарының әһәмиятенә чын-чынлап бәя бирергә безне тормыш үзе мәҗбүр итте. Беренче чиратта — конкрет хәлгә конкрет анализ ясау таләбе бу. Бары тик шул нигездә генә сәясәт өчен нәтиҗәләр чыгарырга кирәк.

Үзгәртеп кору концепциясе, кабатлап әйтәм, хәрәкәттә, үз үсештә, ул үзе без алга барган саен яңа идеяләр һәм нәтиҗәләр белән баетылырга тиеш. КПСС — догматизмга һәм хәреф ятлаучылыкка катгый төстә каршы, социализм теориясенә һәм практикасына эзлекле төстә иҗади якын килү, XX гасырның тарихи тәҗрибәсен, Маркс, Энгельс һәм Ленин мирасын, революцион һәм прогрессив фикернең башка акыл ияләре мирасын ахырынача аңлап җиткерү яклы.

Үзгәртеп кору концепциябезне камилләштерү эше дәвам итә. Шунлыктан Программ белдерүне кабул итеп, КПССның хәзер гамәлдәге Программасын көчен югалткан дип тану һәм алга бару — партиянең яңа Программасын булдыруга таба бару дөрес булыр, мөгаен. Шушы максат өчен съездда тиешле комиссия төзергә кирәк.

Иптәшләр! Коммунистлар һәм бөтен җәмгыять съезддан партиянең үзе турындагы иң мөһим сорауларга җавап көтәләр. Хәзер җәмгыятьтә партиянең үз ролен яңача аңлавының, дистә еллар буена урнашкан төзелеш принципларын һәм эш методларын яңача аңлауның табигый һәм шуның белән бергә кыен процессы бара. КПСС турындагы элекке карашлар тәнкыйтьчел бәяләүгә һәм җитди үзгәрешләргә мохтаҗ.

Соңгы вакытта партия җитди тәнкыйтькә — гаделенә дә, гаделсезенә дә дучар ителә. Без үзебез дә үзебезне кызганмыйбыз. Безне башкалар да кызганмый. Биредә минем менә нәрсәне әйтәсем килә.

Күп дистә еллар буена КПСС авторитар-бюрократлык системасына хезмәт күрсәтүгә яраклашты. Һәм бу партиянең эчке мөнәсәбәтләрендә, кадрларны сайлап алуда җитди бозуларга, миллионлаган коммунистны карарлар эшләүдән асылда читләштерүгә китерде, бу исә партия оешмаларында гамьсезлек, сүлпәнлек һәм пассивлык тудырды.

*Менә шунлыктан илдә бара торган бозулар тәнкыйть ителгәндә — ә алар өчен, әлбәттә, партия җитәкчелеге җаваплы — бу һич тә миллионлаган коммунистның тоташ гаепле булуын аңлатмый. Бөек Ватан сугышы чорында совет халкының хәрби батырлыгында коммунистларның чын мәгънәсендә героик ролен кем инкарь итә алыр икән? Хәер, илебезнең бөтен хезмәтчел тарихы коммунистларның авангардлык роле үрнәкләре белән билгеләп үтелде.*

Моны барыбыз да яхшы беләбез. Ләкин бу безне киләчәккә дөрес политик нәтиҗәләр ясау максатында үз эшчәнлегебезне даими һәм тәнкыйтьчел бәяләүдән һич тә азат итми.

Съезд алды дискуссиясе хәзерге шартларда партиянең төзелеш һәм эшчәнлеге принципларына кагылышлы фикерләрнең зур төрлелеген китереп чыгарды. Ләкин фикерләр туры килә торган бер нокта бар. Бу — партиянең үзгәртеп кору язмышы өчен җаваплылыкны үз өс...

...сайлап куела торган органнарның прокуратурага, милициягә һәм судларга закон көчен тәэмин итәргә аяк чалучы басымы белән аңлатыла.

...иптәшләр, моның белән килешергә ярамый. Болай булса без гомумән барып чыгарбыз. Шуңа күрә партия оешмалары җәмәгатьчелек алдында безнең закон сагында торучы органнарга теләсә нинди басымга каршы булуыбыз турында белдерү белән чыгарга тиешләр. Ил җәмәгатьчелеге дә шундый фикердәдер дип ышанам.

Өченчесе. Без закон сагында торучы органнары тагын да ныгытуны, аларны кирәкле нәрсәләр белән тәэмин итү, хезмәткәрләренең материаль хәлен яхшырту яклы. Сүз уңаеннан, бу юнәлештә инде беренче адымнар ясалды һәм совет кешеләре бу адымнарны хуплый. Байтак Советлар хәтта милиция, хокук тәртибе органнарын ресурслар табарга аль ныгыту өчен үз территорияләрендә ресурслар табарга булдылар. Ләкин, боларның бөтенесен эшләп, безнең кешеләр шул ук вакытта административ органнарның законлылыкны ныгыту, һәр кешенең хокукларын һәм ирекләрен яклау буенча нәтиҗәлерәк хәрәкәт итүенә исәп тоталар.

Һәм тагын иптәшләр. Илдә законга каршы күренешләргә түзеп тормау атмосферасы урнашырга тиеш. Биредә массакүләм информация чаралары күп нәрсә эшли ала һәм эшләргә тиешләр.

Иптәшләр! Үзгәртеп коруга керешкәч, акылларда революциядән башка, сүзнең киң мәгънәсендә аңлана торган рухи уянудан һәм идея ягыннан яңарудан башка бернинди сәяси, социаль һәм экономик үзгәрешләрнең дә мөмкин түгел икәнлеген ачык аңладык. Үзгәртеп коруга кадәр җәмгыятьнең нинди идеологик богауларда, массалар аңының нинди догматлар һәм искергән күзаллаулар әсирлегендә торуын барыгыз да хәтерлисездер дип уйлыйм. Шуңа күрә баштан ук фикер хөрлеге бирергә, акылларны богаудан азат итәргә кирәк иде. Бу үзгәртеп кору стратегиясенең гаять мөһим моменты булды. Партия инициативасы белән рухи тормыштагы мәгънәсез тыюлар алып ташлана, сталинчыл-ждановчыл күрсәтмәләр камыты алып ташланды. Үзәк Комитет фәнни һәм сәнгать интеллигенциясе белән берничә мәртәбә киңәш корды, байтак файдалы һәм эчтәлекле очрашулар, бәхәсләр булды. 1985 елның июнендә үк фән-техника прогрессы мәсьәләләре буенча мөһим киңәшмә үткәрелде. Партия оешмалары белән интеллигенция арасында дистә еллар барлыкка килгән өзеклекне бетерү өчен беренче адымнар ясалды. Партия органнары иҗат эшчәнлеген опекалаудан, тар кысалар белән чикләүдән баш тартты. Байтак зур фән һәм мәдәният әһелләренең, лаексызга кыерсытылган һәм хәтта ки кара тамга сугылган кешеләрнең изге исемнәре кире кайтарылды.

Совет кешеләренә рухи иҗатның күренекле әсәрләре кире кайтарылды. Партиянең интеллигенция белән яңа мөнәсәбәтләрен формалаштыру — үзгәртеп коруның казанышларыннан берсе генә түгел, бәлки аны алга таба хәрәкәт иттерүнең дә мөһим шарты ул. Интеллигенция өлешеннән башка без үзебез яши торган җәмгыятьне, аның яңарыш перспективаларын аңлауда яңа үрләргә чыга алмаган булыр идек. Үзгәртеп кору елларында илдәге рухи күтәрелешнең шаһиты — массакүләм информация чараларының яңа роле. Матбугат җәмгыятьне революционлаштырды, миллионнарча һәм миллионнарча хезмәт ияләрен иҗтимагый тормышта катнашуга кире кайтарырга ярдәм итте. Үзгәртеп коруга ул керткән гаять зур өлеш булган кимчелекләргә, өстәвенә шактый зур кимчелекләргә дә карамастан, әнә шуннан гыйбарәт.

Без коммунистлар һәм партиясезләр, барлык журналистлар хәзер, без тирән үзгәрешләр этабына аяк баскач, тагын да зуррак җаваплылык белән, җәмгыятьтәге сәламәт көчләрне берләштерү хакына яңа киң колачлы бурычларны хәл итүгә хезмәт итәр, дип исәп тотарга хаклы.

Иптәшләр! Үсешебезнең перспективасын дөрес билгеләү өчен үз тарихыбызны төшенергә кирәк иде. Бу, бәлки, савыктыру процессларының иң кыены, авыры һәм шул ук вакытта иң зарурыдыр. Бу очракта партия инициативаны үз өстенә алды. Биредә Октябрьнең 70 еллыгы белән бәйле документлар борылыш моменты булды.

Халыкның тарихи хакыйкатькә ия булуының мөһим өлеше Сталин репрессияләре заманындагы законсызлык корбаннарының эшләрен карап чыгу булды. КПСС Үзәк Комитеты Политбюросы комиссиясе эшчәнлеге нәтиҗәсендә меңләгән коммунистларның, партия һәм дәүләтнең зур җитәкчеләренең, эшчеләр, крестьяннар, интеллигентларның үлгәннән соң партия һәм гражданлык намусы торгызылды. Үзәк Комитет мәҗбүри коллективлаштыру, елында крестьян хуҗалыгын таркату кебек бөтен ил өчен фаҗигале нәтиҗәләргә китергән политикага принципиаль бәясен бирде. Без бу эшне әле тәгәлләмәдек, ул дәвам ителергә тиеш, дип исәплим.

Съездга Программ белдерү проектында, үзгәртеп кору чорының күп кенә башка документларындагы һәм чыгышларындагы кебек үк, без үзебезнең үткәннәребездәге нәрсәләрдән кискен төстә баш тартуыбыз, нәрсәне үзебез белән киләчәккә алырга теләвебез хакында җитәрлек тулы әйтелә. Ләкин без халкыбыз Октябрьдән соң эшләгәннәрне тоташтан кире кагуга каршы һәм совет кешеләренең социалистик идея белән рухланып яшәгән һәр буынына тиешле бәяне бирәбез. Алар илне баерак, мәдәнирәк, гүзәлрәк итәргә теләгәннәр һәм моның өчен көчләрен дә, сәламәтлекләрен дә кызганмаганнар. Алар аны иң куркы-

...файдаланырга чакыралар. Халыкның рухи дөньясы турында борчылу һәм кайгырту белән сугарылган бу чакыруга җавап бирү — безнең изге бурычыбыз. Ышанып әйтәм, барлык делегатлар мәдәният һәм сәнгатьнең, әгәр болай дип әйтергә ярасә, күңел экологиясенең беренче чираттагы программ максатларыбызның берсенә әверелүе кирәклеген әйтерләр.

Иптәшләр! Үзгәртеп кору программасын эшләгәндә без аның, әгәр илебез тормышының тышкы шартлары тамырдан үзгәрмәсә, аның тормышка ашырыла алмаячагын аңладык. Ә моның өчен безнең карашларыбызны үзгәртергә һәм дөньяга яңа халыкара политиканы тәкъдим итәргә кирәк булды.

Икенче бөтендөнья сугышыннан соң һәрат зур үзгәрешләр — социаль, милли, экономик, сәяси, технологик, фәнни, экологик, демографик үзгәрешләр булды. Алар җитмешенче еллар уртасына дөньяның бөтен йөзен үзгәрттеләр, кешелекнең яшәү нигезләрен үзгәрттеләр. Яңа цивилизация туып килә. Ул бик зур глобаль куркынычларны җиңә алмыйча һәлак булу өчен яисә яшәешнең сыйфат ягыннан башка кагыйдәләрен, бөтенләй яңа дөнья политикасын эшләү өчен туа.

Хәзерге халыкара хәлне анализлауга таянып, коралсызлану курсын алып һәм яңа тышкы политиканы үткәрүдә билгеле бер тәҗрибә туплап, без халыкара эшчәнлекнең өч мөһим шартының дөреслегенә инандык.

Беренчедән, үз иминлегеңне башкалар иминлеге исәбенә тәэмин итеп булмый, үз мәнфәгатьләреңне башкалар мәнфәгатьләренә зыян китереп яклап булмый, башка халыклар һәм дәүләтләрнең эшләрен ничек куярга кирәклекне аларның үзләреннән яхшырак белүеңә дәгъва кылып булмый. Һәр халыкның үз юлын үзе сайлау ирекен тану дөньяда яңа тәртип урнаштыруның төп алшарты булып тора. Икенчедән, чәчәк атучы, ирекле һәм демократик җәмгыятькә ялгызың гына, иҗтимагый үсештә үз юлыңны башка юлларга каршы кую юлы белән чыгып булмый. Бергәләп үсү, бергәләп иҗат итү, хезмәттәшлек — чорыбызның катгый таләбе. Һәм, өченчедән, үзебезнең халык хуҗалыгын дөнья экономикасына кушу үз экономикабызны модернизацияләү өчен генә түгел, бәлки тарихның инде кире чигенмәслек тыныч чоры өчен материаль нигезне башка халыклар белән бергәләп төзү өчен, кешелек дөньясының глобаль проблемаларын хәл итү өчен дә кирәк.

Сүз уңаеннан әйтергә тиешмен, хәрби производствоны конверсияләү өлкәсендә хезмәттәшлек безнең интеграциянең перспективалы юнәлешләреннән берсе булып тора. Америкалылар, итальяннар, немецлар, кайбер башка халыклар белән контактлар башланып китте инде. Бу өлкә интеграция элементләре сферасында үзенә бертөрле «лидер» була ала, чөнки безнең инде югары технологияләребез һәм алдынгы фәнни эшләнмәләребез бар, алар исә безнең партнерларыбыз өчен дә кызыклы — аңлашыла ки, үзара файда нигезендә. Биредә безнең өчен фән һәм техник яктан аеруча заманча производстволарыбызны гражданлык ихтыяҗлары өчен продукция эшләп чыгаруга кушуның, өстәвенә кыска вакытта кушуның нәтиҗәле каналларыннан берсен күрәбез. Ә халыкара политика күзлегеннән чыгып карагаnda, шунысы чиктән тыш мөһим: ашкынып коралланyны китереп чыгара торган шикләнү һәм ышанмаучылыкның иң актив импульсларыннан берсе кими бара.

Бу зур мәсьәләнең барлык проблемаларына кереп тормастан, конверсия буенча дәүләт программасы әзерләнү уңаеннан шуны гына әйтәм, бу — дәүләт күләмендә гаять мөһим эш. Ул бик нык уйланган чишелешләрне таләп итә. Фәнни потенциалдан да, кадрлар потенциалыннан да, производство потенциалыннан да акыл белән файдаланырга кирәк. Башлангыч чорда җибәрелгән ялгышлыклардан котылу өчен биредә без бик яхшы эшләргә тиешбез.

Яңа карашларга корылган политика, яңача фикерләү чикләрендә тәкъдим ителгән инициативалар халыкара хәлне инде шактый савыктырды, бөтендөнья сугышы куркынычын кичектерде. Безнең өчен хәрби чыгымнарны кыскарту мөмкинлеге һәм, инде әйткәнемчә, средстволарны тыныч максатларга җибәрү мөмкинлеге ачылды.

Үзгәртеп кору һәм яңача фикерләү нәтиҗәсендә СССР белән АКШ арасындагы мөнәсәбәтләрдә борылыш килеп чыкты — ашкынып коралланудан һәм конфронтациядә ярышудан үзара аңлашуга, ә кайбер мәсьәләләрдә — хәтта партнерлыкка борылыш булды. Бу исә бөтен дөньядагы хәлне яхшы якка үзгәртте, кешелек дөньясы тормышында моңарчы күрелмәгән тыныч чорга баруга нигез салды.

Кытай белән мөнәсәбәтләр нормальләште, бу исә һәр ике бөек халык өчен һәм тулаем дөнья өчен бик зур әһәмияткә ия.

Иң ярсулы «салкын сугыш» һәм кораллы каршы тору мәйданы булган Европада беренче тапкыр чын коралсызлану, шул исәптән атом-төш өлкәсендә коралсызлану процессы башланды. Дәүләтебезнең бөтен тарихында безнең әле континенттагы күпчелек илләр белән хәзергечә яхшы һәм игелекле мөнәсәбәтләребез булганы юк иде. Гомумевропа процессы бөтендөнья тарихында дистәләгән төрле илләр һәм халыкларның дәүләтара аралашуының моңарчы күрелмәгән формасын булдыра башлады. Биредә экономик, мәдәни, экологик һәм информацион киңлекләрне булдыру беренче тапкыр көн тәртибенә куелды. Боларның һәммәсе безнең яңа халыкара политикабыз һәм хезмәттәшлегебез нәтиҗәсендә мөмкин булды.

...тапга хезмәт итүгә багышлаган кешеләр турында кайгырту аеруча зур булырга тиеш. Армия — дәүләтнең җаваплы эше, ә күп кенә очракларда куркыныч эшне башкаручы миллионлаган кешеләр ул.

Башкарылган эшнең төп йомгаклары кыскача гына әнә шундый, иптәшләр.

Үз халкыбызның бәхете һәм киләчәге хакына без чынлап та гаять зур, тиңдәшсез эшкә керештек. Эшләнеп җитмәгән нәрсәләр, ялгышлыклар, сөрлегүләр булды — мин алар хакында әйттем инде, бу мәсьәлә буенча сезнең дә өстәп әйтер сүзләрегез булыр, мөгаен.

Әйе, тормыш революцион үзгәртеп коруларны башлап җибәргәндә без уйлаганнан шактый баерак булып чыкты. Хәбәрдарлык һәм демократияләштерү, миллионлаган кешенең тарихи иҗат мәйданына чыгуы җәмгыятьнең үсешенә үзенең объектив логикасын бирде, бу исә күп кенә көтелмәгән нәрсәләрне — уңайларны да, тискәреләрен дә — тудырды. Шушы елларда тупланган тәҗрибәдән һәм белемнәрдән башка, шул исәптән үз җәмгыятебез турындагы белемнәребездән башка без хәзер үзгәртеп коруның хәлиткеч базасына килеп җитә алмас идек.

## III.

# Партия һәм үзгәртеп кору

Делегат иптәшләр! XXVIII съездның төп үзенчәлеге шунда, без, инде әйткәнемчә, үзгәртеп коруның һәм социалистик үсеш кысаларында җәмгыятебезне радикаль үзгәртүнең борылыш этабында җыелдык. Революцион үзгәртеп корулар нәрсәгә китерер, алар хезмәт ияләре мәнфәгатьләренә ни дәрәҗәдә җавап бирә, үзгәрешләр социаль гаделлекне, демократияне, ирекне ныгытырмы? — бу сораулар бар кешене дә борчый.

Мондый хәлдә, табигый ки, бик күп төрле карашлар туа. Программ белдерү проектын әзерләгәндә боларның бөтенесе исәпкә алынды, бу документ сезнең кулда. Партия анда, халык алдындагы җаваплылыгыннан чыгып, якындагы перспективага күздә тотылган программа һәм политиканы тәкъдим итә.

Съезд алды дискуссиясе барышында партиянең теоретик эшчәнлеге даими кызыксыну темасы булды. Хәтта шундый фикерләр дә әйтелә: партия җитәкчелеге, теоретик эшләнмәләре, реформалар концепциясе булмаган килеш илне «глобаль эксперимент»ка тартып кертте, янәсе. Өстәвенә, бу хәзер шул кадәр еш кабатлана башлады ки, үзгәртеп коруга каршы үзенә бертөрле стереотип барлыкка килде.

Әйдәгез, аңлашыйк. Барыннан да бигрәк, инде күп тапкыр әйткән нәрсәләрне кабатларга тиешмен: үзгәртеп кору концепциясе — ниндидер бер төркем кешеләрнең бер мәлгә генә балкып китүе түгел ул. КПССның XX съездыннан башлап ук инде партиядә һәм җәмгыятьтә эзләнүләр башланды. Кызганычка каршы, алар яклау тапмады, күпчелек очракта бастырылып киленде. Торгынлык елларында, сталинчыл социализм моделен торгызырга омтылышлар ясалганда, теориягә рәсми политикага мактый-мактый хезмәт күрсәтү роле генә бирелде.

Үзгәртеп коруга без зур газаплар аша килдек, дип тулы нигез белән әйтәбез. Аның нигезендә яткан концепция җәмгыятьтә, партиядә, фәндә, мәдәниятта инде күптән өлгереп җиткән барлык яхшы нәрсәләрне үзенә сеңдерде. 1985 елның апрель Пленумы теоретик эзләнүләргә куәтле импульс бирде, җәмгыять тормышының кыен проблемаларын ирекле төстә тикшерү мөмкинлеген ачты. Шунысы бик мөһим, партия, аның Үзәк Комитеты илебез өчен гаять кирәкле булган шушы иҗади эшкә җитәкчелек иттеләр һәм аның өчен уңай сәяси шартлар булдырдылар.

Аның беренче этабында ук инде без җәмгыятьнең тамырдан яңартуга мохтаҗ булуын аңладык. Үзгәртеп коруның төп нияте — социалистик үсеш кысаларында җәмгыятьне тирәнтен демократияләштерү һәм гуманлаштыру, аны ирекле итү, кеше лаек булган яшәү шартлары булдыру нияте әнә шулай туды. Шушы ниятне тормышка ашыру барышында радикаль экономик реформа, сәяси системада, федерациядә тамырдан үзгәртеп корулар, хокукый дәүләт төзү идеяләре эшләнде. Яңача политик фикерләүнең нигезләре булдырылды. аның үзәген гомумкешелек кыйммәтләренең өстенлеге тәшкил итә. XX гасыр азагына дөньяда булган барлык зур үзгәрешләргә ахырынача төшенмичә торып, үзгәртеп кору теориясе мөмкин дә булмас иде.

Без революцион үзгәртеп коруларның максатын һәм алымнарын аңлавыбызны эзлекле төстә тирәнәйтә барадык. Бу исә асылда, Ленин сүзләре белән әйткәндә, социализмга булган карашыбызны үзгәртүне таләп итте. Нәтиҗәдә без үзгәртеп коруны яңа революция итеп, Бөек Октябрь башлаган эшнең логик дәвамы итеп аңлауга ирештек.

Мин үзгәртеп кору теориясен барлык яктан да тәмамланган нәрсә дип, ниндидер тәмамланган система дип, соңгы хакыйкать дип карау ниятеннән ерак торам. Мондыйларга дәгъва кылулар һәм шапырынулар җитте инде безгә. Тәҗрибә безне үзтәнкыйтьчел бәяләүләргә, теориягә дә, политикага да кирәкле төзәтмәләрне кертүгә

...җитди үзгәрешләргә мохтаҗ.

Соңгы вакытта партия җитди тәнкыйтькә — гаделенә дә, гаделсезенә дә дучар ителә. Без үзебез дә үзебезне кызганмыйбыз. Безне башкалар да кызганмый. Биредә минем мона нәрсәне әйтәсем килә.

Күп дистә еллар буена КПСС авторитар-бюрократлык системасына хезмәт күрсәтүгә яраклашты. Һәм бу партиянең эчке мөнәсәбәтләрендә, кадрларны сайлап алуда җитди бозуларга, миллионлаган коммунистик карарлар эшләүдән асылда читләштерүгә китерде, бу исә партия оешмаларында гамьсезлек, сүлпәнлек һәм пассивлык тудырды.

Менә шуңлыктан илдә бара торган бозулар тәнкыйть ителгәндә — ә алар өчен, әлбәттә, партия җитәкчелеге җаваплы — бу һич тә миллионлаган коммунистның тоташ гаепле булуын аңлатмый. Бөек Ватан сугышы чорында совет халкының хәрби батырлыгында коммунистларның чын мәгънәсендә героик ролен кем инкарь итә алыр икән? Хәер, илебезнең бөтен хезмәтчел тарихы коммунистларның авангардлык роле үрнәкләре белән билгеләп үтелде.

Моны барыбыз да яхшы беләбез. Ләкин бу безне киләчәккә дөрес политик нәтиҗәләр ясау максатында үз эшчәнлегебезне даими һәм тәнкыйтьчел бәяләүдән һич тә азат итми.

Съезд алды дискуссиясе хәзерге шартларда партиянең төзелеш һәм эшчәнлеге принципларына кагылышлы фикерләрнең зур төрлелеген китереп чыгарды. Ләкин фикерләр туры килә торган бер нокта бар. Бу — партиянең үзгәртеп кору язмышы өчен җаваплылыкны үз өстеннән төшерергә, үз роленнән читләшергә, иҗтимагый процесс читендә калырга политик хокукы да, мораль хокукы да булмауны аңлау.

Яңартылган КПССны без ничек күз алдына китерәбез соң?

— Социалистик үсеш юлын һәм коммунистик перспективаны сайлаган партия итеп, үз политикаларында эшчеләр сыйныфы, крестьяннар, интеллигенция мәнфәгатьләрен чагылдыручы фикердәшләрнең ирекле берлеге итеп.

— Гомумкешелек, гуманистик идеалларга тугрылыклы, милли традицияләргә һәм өмет-ышанычларга сизгер һәм шуның белән бергә шовинизмга, милләтчелеккә һәм расизмга, реакцион идеологиянең һәм карагруһчылыкның теләсә нинди күренешләренә карата килешмәүчән партия итеп.

— Идеологик сукырлыктан, догматизмнан азат булган, инандыру, үз политикасын пропагандалау методлары белән эш итеп, илебезнең барлык прогрессив иҗтимагый-сәяси көчләре белән диалог, дискуссия, хезмәттәшлек һәм партнерлык мөнәсәбәтләрен үстерә барып, сәяси һәм идеологик процессларда инициативалы роль уйнарга омтылучы партия итеп.

— Үз әгъзалары арасында үзара мөнәсәбәтләрне барыбер тик партиячел иптәшлек нигезендә, һәркемнең фикерен ихтирам итү, азчылыкның үз позициясенә булган хокукларын тану, фикер йөртүнең тулы ирекен һәм күпчелек кабул иткән карарларның барысы өчен дә мәҗбүри булуын тану нигезендә торучы партия итеп.

— Эчке тормышта үзидарә принципларын, партия оешмаларының хәрәкәт ирекен, программ максатлар һәм устав положениеләре берлеге белән берләшкән союздаш республикалар компартияләренең мөстәкыйльлеген раслый торган партия итеп.

— Төрле илләр һәм төрле юнәлештәге коммунистлар, социаль-демократлар, социалистлар белән, хәзерге политик һәм фәнни фикернең күп кенә башка агымнары вәкилләре белән контактлар, үзара бәйләнеш өчен ачык булган партия итеп.

— Съезд алды дискуссиясе фикерләр бәрелешенең үзәгендә булган берничә төп мәсьәләне ачыклады. КПССка реформа ясауны аңлау өчен мөһим мәсьәләләр булганлыктан, алар буенча ачык позицияне билгеләргә кирәк.

Авангард яки парламент партиясе. СССР Конституциясенең 6 һәм 7 статьяларын үзгәртүне яклап, партия дәүләт органнарын алыштырудан, административ-идарә функцияләрен үтәүдән ваз кичүен законлаштырды. Төрле документларда, шул исәптән XXVIII съездның Программ белдерүе проектында да җәмгыятьнең авангард көче сыйфатында партияне ленинча аңлауга әйләнеп кайтырга кирәклеге турында әйтелә.

Ләкин шулай килеп чыкмыйммы соң — мондый сораулар бирелә дә — без яңадан ниндидер башка рольне дәгъва кылмыйбызмы. «җитәкчелек роле» терминын «авангардлык роле» дигән термин белән генә үзгәртмибезме? Биредә ачыклык кирәк. Без, авангардлык ролен җәмгыятькә көчләп тагып булмый, аны бары тик хезмәт ияләре мәнфәгатьләре өчен актив көрәш белән, практик эшләр белән, үзебезнең бөтен сәяси һәм мораль йөзебез белән генә яулап алырга мөмкин, дип саныйбыз. КПСС үз политикасын демократик процесс кысаларында, үзәктә һәм урыннарда закон чыгару органнарын сайлау кысаларында үткәрәчәк һәм идарәче партия мандатын саклап калу өчен көрәшәчәк. Бу яктан алганда ул парламент партиясе буларак эш итә.

Хәзер партия өчен аеруча кыен бурыч — аның йогынтысын яңа сәяси һәм оештыру мөмкинлекләре белән

(Ахыры 4 нче биттә).

# М.С.ГОРБАЧЕВ ДОКЛАДЫ

(Ахыры. Башы 1, 2, 3 нче битләрдә).

краштыру. Партия совет органнары функциясенә катнашмый, дигән караштан чыгып эш итәргә кирәк. Бу — партия белән киңәшмичә кабул ителгән карарлар өчен ул җавап бирми һәм мондый карарларны бөтен халык алдында тәнкыйть итү хокукын үзендә калдыра, дигән сүз.

Башлангыч партия оешмалары предприятиеләрдә һәм оешмаларда администрация эшчәнлегенә, министрлыклар һәм ведомстволар аппараты, совет һәм хуҗалык учреждениеләре эшенә контрольлек итүне мөмкин түгел, дип саныйлар. Хәер, аларның инде моңа хокуклары юк дирлек. Ләкин партия оешмалары хезмәт коллективларында яки регионнарда бара торган процессларны читтән генә күзәтеп торучылар була алмыйлар. Аларга күптөрле бурычларны хәл итүгә коммунистлар аша, барыннан да бигрәк коммунист-җитәкчеләр аша яңа сәяси һәм оештыру методлары белән йогынты ясарга өйрәнергә кирәк. Партия оешмаларының яңа роле җыелышларда, съездларда, конференцияләрдә, пленумнарда җәмгыять тормышының мөһим мәсьәләләре буенча күмәк төстә позицияләр эшләүдән, аларны тиешле дәүләт һәм хуҗалык органнарына җиткерүдән, бу позицияләрне бөтен халык катнашындагы дискуссияләрдә аңлатудан, коммунистларның игътибарын аларны практик эшләрдә яклап калуга юнәлтүдән гыйбарәт. КПСС йогынтысының масштаблары, беренче чиратта, партия тарафыннан игълан ителә торган идеяләрнең көче белән, аларның хезмәт ияләрен җәлеп итүе белән билгеләнәчәк.

Башка политик партияләр һәм иҗтимагый хәрәкәтләр белән мөнәсәбәт турында. Партиябез съезды прогрессив юнәлештәге барлык партияләр һәм хәрәкәтләр белән киң хезмәттәшлек ягында, үзгәртеп кору мәнфәгатьләрендә, халык мәнфәгатьләрендә туплану яклы булуын ачык белдерер, дип уйлыйм. Шундый хезмәттәшлек кысаларында җәмәгатьчелекне борчый торган теләсә нинди проблемаларны тикшерергә, татулыкка һәм уртак хәрәкәтләргә бару юлларын эзләргә мөмкин. Ышанып әйтәм, үзәктә һәм урыннардагы власть органнарында демократик көчләрне бергә бәйләү, чын күңелдән политик тотрыклылык, гражданлык һәм милләтара татулык шартларында җәмгыятькә тирән реформа ясау ягында торучы барлык көчләрне бергә туплау илгә гаять зур файда китерә алыр иде.

Массакүләм җәмәгать оешмаларына мөнәсәбәт турында. Безнең партиябез өчен профсоюзлар белән мөнәсәбәт һәрвакыт бик зур әһәмияткә ия булды. Чөнки бу асылда аның социаль базасы турындагы мәсьәлә, миллионлаган эшчеләр, хезмәткәрләр белән турыдан-туры һәм капма-каршы элемтә турындагы мәсьәлә, авылда профсоюз оешмалары төзелү уңаеннан бу элемтә крестьяннарга да кагыла.

Хезмәт ияләре оешмалары, беренче чиратта, аларның экономик мәнфәгатьләрен һәм хокукларын якларга, Ленин әйткәнчә, «администрациянең арттырып җибәрүләренә» каршы көрәшергә тиешле оешмалар җәмгыятебез тормышында һәрвакыт мөһим урын алып торды. Ләкин алар, билгеле булганча, башлыча ярдәмче функцияләрне генә үтәделәр, буйсынулы хәлдә булдылар. Профсоюзларның «рычаглар», «тоташтыру каешлары» һ. б. кебек традицион образы да шуңа җавап биреп килде. Аңлашыла ки, мондый караш профессиональ союзларның максатын билгеле бер күләмдә бозып килде, бу исә үзгәртеп кору һәм җәмгыятьне демократияләштерү шартларында һич тә ярамый торган нәрсә.

Дөресен әйткәндә, партия һәм профсоюзлар арасында мөнәсәбәтләр инде үзгәрә. Профсоюзларның партия җитәкчеләре күрсәтмәләрен карусыз гына үтәп килгән, күп кенә предприятиеләрдә администрациянең үзенә бертөрле кушымтасы булган чаклары узды инде.

Профсоюзларны үзгәртеп кору соңарып башланды. Хәзер ул тизлек җыя. Ләкин артта калу, иске методларга һәм профсоюз әгъзалары белән үзара элемтәнең иске методларына һәм механизмнарына тугры булып калу күп кенә хәлләрдә эшчеләрдә профсоюз комитетларының аларның законлы мәнфәгатьләрен якларга сәләтле булуларына ышанмаучылык тудырды. Һәм социаль киеренлек чорында параллель структуралар — стачкомнар барлыкка килде, алар исә, шул ук властьлар һәм профсоюзларның көчсезлеге нәтиҗәсе буларак, үз функцияләрен киңәйтү юлына бастылар.

Безнең алда Советлар Союзында эшчеләр хәрәкәтен тергезү бара. Бу исә партиянең язмышы белән турыдан-туры бәйле булган бик җитди мәсьәлә, аны төптән аңларга кирәк.

Административ-команда системасының дистә еллар буена хакимлек итүе эшчеләр сыйныфын милектән һәм властьтан читләштерүгә китерде. Һәм эшчеләрдә тактикасы, аралашу манерасын гына үзгәртеп, алар белән элеккечә үк хәйлә корырга теләмиләрме, дигән шөбһә бар. Бирдә партияне яңарту бурычларының берсе [illegible]

нешләр белән арасын өзү юлын узарга тиеш. Комсомоллар минем белән килешерләрме — белмим, әмма миндә алар әле моңа тулысынча ирешә алмадылар, дигән тәэсир калды. Әмма комсомолны үзгәртү, үзгәртеп кору эше башланды инде. Һәм биредә комсомол үзе өчен инде хәл иткән төп мәсьәлә — ул КПСС белән идея һәм политик яктан органик рәвештә бәйләнгән хәлдә кала. Бу — партия өчен принципиаль яктан мөһим.

Әлбәттә, хәзерге шартларда без комсомолны барлык яшьләрнең бердәнбер вәкиле итеп күрү гадәтеннән баш тартырга тиешбез. Яңа партияләр белән бергә, күрәсең, яшьләр оешмалары да төзелер, яшьләр өчен идея һәм сәяси көрәш барыр. Аңлашыла ки, без комсомол оешмаларына барлык чаралар белән ярдәм итәргә тиешбез, әмма аларның мөстәкыйльлеген тулысынча хөрмәт итәргә бурычлыбыз. Эшне искечә алып бару яшь буынны югалту дигән сүз булыр иде.

Яңара торган КПССның башка җәмәгать оешмалары белән мөнәсәбәтләренә кагылышлы мәсьәләләр безне тагын да киңрәк темага — партиянең хәзерге социаль базасы темасына чыгара. Съезд алдыннан барган бәхәсләрдә шундый сүзләрне дә ишетергә мөмкин иде: КПСС үзенең кем партиясе булуын үзе ачыкласын. Янәсе, җәмгыятьнең барлык катламнары мәнфәгатьләрен чагылдыруны дәгъвалау нигезсез, чөнки бу мәнфәгатьләр барлык очракларда да тәңгәл килми, ә еш кына бер-берсенә каршы да килә.

Бу — бик җитди дәлил. Чыннан да, элек бездә социаль мәнфәгатьләрнең дифференциациясе, аерылуы кире кагыла иде. Җәмгыятьнең әхлакый-сәяси бердәмлеге турындагы лозунг социаль ихтыяҗларның һәм омтылышларның реаль күптөрлелеген күрү зарурлыгын юкка чыгара кебек иде. Бүген исә без бу фактны танып кына калмыйбыз, үз кысаларында барлык мәнфәгатьләрнең килешүе мөмкин булган сәяси система да төзибез.

Шуның белән бергә, профессиональ, милли, яшь һәм башка специфик ихтыяҗлары белән беррәттән, совет кешеләренең миллионнарча шәхесне бер халык итеп берләштерә торган уртак мәнфәгатьләре дә бар. Без үзгәртеп коруның иң зур мәгънәсен демократияләштерү ярдәмендә тулаем илнең гаять зур потенциалын ачуда һәм шул нигездә халык мәнфәгатьләрен заманча үскән дәүләтләр дәрәҗәсендә канәгатьләндерүдә күрәбез.

Без — үзгәртеп кору партиясе, һәм, димәк ки, КПСС бүген гомумхалык сәяси оешма буларак эш итә. Шуны сын ассызыклап әйтергә телим: биредә сүз һич тә яңа лозунглар астында яраксыз, искергән амбицияләрне яңадан тергезү турында бармый. Тулаем халык мәнфәгатьләрен чагылдырып, КПСС, социалистик юлны сайлаган партия буларак, киләчәктә дә эшчеләр сыйныфына, крестьяннарга һәм интеллигенциягә таяначак.

Партиянең хатын-кызларга мөнәсәбәтен дә тамырдан үзгәртү таләп ителә. Безгә хатын-кызлар мәсьәләсенең иң кискен мәсьәләләр рәтендә булуын танырга кирәк. «Үзгәртеп кору чоры» турында сөйләгәндә КПССның XXVII съездыннан башлап күп санлы лозунглар игълан ителүгә карамастан, хатын-кызларның хезмәт һәм көнкүреш шартларына шактый игътибар һәм аны тамырдан үзгәртү таләп ителә. Бу — иң төп мәсьәләләрнең берсе. Сәяси тормышта хатын-кызларның бик аз катнашуына һич тә килешеп булмый. Хәзер күп кенә илләрдә хатын-кызларның зур сәясәткә актив катнашуын күрү безнең барыбыз өчен дә оят булырга тиеш, дип уйлыйм. Әйдәгез, менә шушы залга күз салыйк — биредә хатын-кыз делегатлар күпме? Бу мәсьәләгә тулы ачыклык кертү өчен Мандат комиссиясе рәисе докладын көтик. Ә хатын-кызлар хөкүмәттә күпме? Бездә бу эш бик нык артта калган һәм соңгы вакытта үзгәреш бик аз булды. Бәлки, бу съездда Үзәк Комитетта да, Политбюрода да, Секретариатта да хатын-кызларның булуы өчен реаль адымнар ясалыр. Партиянең функцияләре үзгәрүен исәпкә алып, Үзәк Комитет аппаратында хатын-кызлар арасында эш алып баручы бүлек булдыру турында да уйларга мөмкиндер. Хатын-кызлар моны яклар, кул чабарлар, дип уйлыйм.

Җәмгыятьне демократияләштерү уңаеннан барлыкка килә торган яңа күренешләрнең берсе хатын-кызлар оешмаларын ныгыту булыр, дип шикләнмичә әйтергә мөмкин. Без бу процессны барлык чаралар белән хупларга һәм аңа булышлык итәргә тиешбез. Хатын-кызларның хәлен яхшырту өчен мөмкин булганнарның барысын да эшләү — ир-атларның намус эше; ир-атларның намусы турындагы мәсьәлә әнә нинди яссылыкка куела! Әгәр оеша алалар икән, хатын-кызлар үзләре дә күп нәрсә эшли алырлар иде.

Һәм партиянең тагын бер мөһим социаль таянычы турында: сугыш һәм хезмәт ветераннары турында. КПССның бу даирәдә позицияләре нык. Һәм безгә ветераннарның яклавының кадерен белергә, аларны партия һәм гомумән сәяси тормышта актив катнашуга тартырга кирәк.

барыбызга да барлык бу вакыйгалардан сабак алырга. КПССның интернациональ бөтенлеген ныгытуга яңача якын килергә тырышырга кирәк, моның әлеге республикалар компартияләренә дә кагылуы мөмкин. Устав проектында республика компартияләренең мәнфәгатьләрен тулаем партия мәнфәгатьләре белән килештерү буенча күп кенә механизмнар төзү күздә тотыла. Принципиаль сәяси карарлар кабул иткәндә тиешле процедуралар турында да уйларга кирәк. Бер генә партиянең дә башкалардан өстен булуына, башкаларга үз ихтыярын көчләп тагуына юл куймау мөһим.

Безнең съездда катнашучы күп делегатлар үзен Россия Федерациясе Компартиясенең Оештыру съезды дип игълан иткән конференция эшендә катнаштылар, башкалары аны күзәтә алдылар. Анда коммунистларның ил язмышы турында, республиканың кыен проблемалары турында борчылуы, яңа төзелгән республика партиясенең мөмкинлекләрен Россиянең, аның күп санлы халыкларының яңадан тергезелүенә ярдәм итәргә омтылышы, безнең күпмилләтле дәүләтебезне ныгыту мәсьәләләре үзәккә куелган иде. Съездда Россия коммунистларының ихтыярын гәүдәләндергән документлар — гомумсоюз партиясе буларак КПССның ныгуына, башка республикалар компартияләре белән тигез хокуклы хезмәттәшлеккә ярдәм итү турындагы документлары минемчә бик мөһим. Россия коммунистларының менә шушындый принципиаль позициясен без хуплый алабыз, дип уйлыйм.

КПССның состав өлешләренең үзара хезмәттәшлегенә килгәндә, ышанам: әгәр без иң мөһиме турында истә тотсак, барлык мәсьәләләрне хәл итә алачакбыз — бергә булганда коммунистлар куәтле сәяси көч булачак, әгәр инде милли квартиралларга аерылсалар, алар ул көчләрен югалтачаклар.

Территориаль яки производство принцибы. Производствода партия оешмалары булырга тиешме, юкмы дигән сорауга җавап бер — булырга тиеш. Тарихи яктан алганда безнең партия эшчеләр коллективларында эш алып барды, аның тамырлары биредә, чыганаклары шунда. КПССның производство төзелеше принцибы урнашкан тотрыклы традицияләргә җавап бирә һәм без аннан читенү өчен нигез күрмибез. Алай гына да түгел, коммунистлар үз оешмаларының формаларын үзләре билгеләргә хокуклы. Бу, әлбәттә, башка партияләр әгъзаларына да тулысы белән кагыла.

КПСС төзелешенең производство принцибын саклауны яклап сөйләгәндә, бер үк вакытта тору урыннарында партия оешмаларының эшен дә яхшырту турында әйтергә кирәк. Танырга кирәк, территориаль принцип партия тарафыннан начар үзләштерелгән. Моны, аерым алганда, халык депутатларын сайлаулар да күрсәтте: мондый зур сәяси кампанияләр барышында сәяси эшнең үзәге нәкъ менә территориягә күчә.

Хәзер башка мәсьәлә дә — дәүләт идарәсе, суд, прокуратура, хокук тәртибен саклаучы башка органнар, шулай ук армияне деполитизацияләү мәсьәләсе шактый кискен куела. Без биредә берләшү хокукы сәяси ирекнең аерылгысыз өлеше булып тора дигән позициядән чыгып эш итәбез. Партия әгъзаларына беркем дә предприятиеләрдә, учреждениеләрдә һ. б. үз ячейкаларын төзүне тыя алмый.

Деполитизацияләнгән дәүләт органнарын күз алдына китерү кыен, дөньяда солдатларның һәм офицерларның әхлакый рухын саклау, аларны тәрбияләү буенча органнар булмаган армияне табуы кыен. Без биредә дә үзебез генә аерылып торырга җыенмыйбыз — бу закон нигезендә бездә теркәлгән барлык партияләрнең табигый хокукы. Без мәсьәләгә менә шулай якын киләбез.

Демократик централизм турында. Элеккеге елларда бу ленинчыл принцип фактта бюрократик централизм белән алыштырылган иде. Моңа бөтенләйгә чик куелды. Партияне үзгәртеп кора барып, без партиянең эчке демократиясен барлык чаралар белән үстерү, үзидарә, коммунистларның җитәкче органнар эшчәнлегенә контроле өчен, аңлы дисциплинаны ирекле рәвештә һәм аңлы төстә саклаган хәлдә, шартлар тудырабыз.

Хәзер партиядә бу принципны Уставтан төшереп калдыру ягында торучылар күп, чөнки ул узгандагы эш практикасында үзен дискредитацияләде. Әмма күпләр аны калдыру ягында, алар бу принциптан баш тартуда партияне бәхәс клубына әверелдерү куркынычын күрәләр. Уйлавымча, беренче очракта иптәшләр үткәндәге практикага бәйле булган терминология белән хушлашырга телиләр. Әмма чын коммунистларның берсе генә дә безнең партияне бар нәрсә бәхәсләрдә батып калырга мөмкин булган һәм сәяси партия буларак, үз алдында торган гаять зур бурычларны хәл итәргә сәләтсез булачак формасыз оешмага әверелдерергә теләми.

Кыскасы, съезд үзе хәл итәргә тиеш. Әйдәгез, бу мәсьәләне асылына карап тикшерик. Программ белдерүендә дә, Устав проектында да моңа кагылышлы тәкъдимнәр бар. Уставка демократияне һәм партиянең эшкә сәләтен, [illegible]

тикшерүенә ешрак чыгарырга, дискуссияләрне даими уздырырга кирәк. Коммунистлар ихтыярын тизрәк ачыклау максатларында КПСС масштабында да, аның оешмаларында да партия референдумнары үткәрү тәртибен кичекмәстән эшләргә кирәк.

Партиядә сайлау системасының демократик нигезләрен ныгыту зарур. КПСС съездына, союздаш республикалар компартияләре съездларына, партия конференцияләренә делегатларны турыдан-туры сайлауның беренче тәҗрибәсе бездә бар инде. Съезд алды чорында партия оешмалары секретарьларын турыдан-туры җыелышларда, конференцияләрдә, съездларда сайлаулар киң таралды. Альтернативалылык нормага әверелде. Барлык бу тәҗрибәне игътибар белән һәм тыныч кына өйрәнергә кирәк.

Партиянең демократик үсешендә мөһим адым ясалды. Әмма сайлау стихиясенең эшчеләргә, крестьяннарга, хатын-кызларга, яшь коммунистларга бик үк мәрхәмәтле булмавына да күз йомып карау дөрес булмас иде. Күрәсең, безгә башлангыч оешмаларның, башка партия оешмаларының партиянең югары органнардагы турыдан-туры вәкиллелеген кертүгә кагылышлы тәкъдимнәргә игътибар белән якын килергә кирәктер. Әйдәгез, тикшерик.

Партиянең үзәк органнары структурасы — аерым мәсьәлә. Моңа кагылышлы тәкъдимнәр Программ белдерү һәм Устав проектларында бәян ителгән тәкъдимнәр, гәрчә булсалар да, зур каршылыкка очрамадылар. Союздаш республикалар компартияләренең мөстәкыйльлеге белән бәйле булган партия төзелешенә кагылышлы яңа моментлар аз исәпкә алынган. Үзәк Комитет Президиумы җитәрлек дәрәҗәдә оператив түгел, дигән фикерләр әйтелде. Бу мәсьәлә съезд алдыннан делегацияләр вәкилләре советында шактый җентекләп тикшерелде һәм мин аларның тапшыруы буенча сезгә шуны җиткерәм: иптәшләрнең фикеренчә, күпчелек коммунистлар шулай да Президиум төзү һәм партиянең Рәисе, аның урынбасарларын булдыру ягында түгел, ә съезд тарафыннан сайлана торган Политбюроны һәм Генеральный секретарь постын саклау, партия җитәкчелегендә икенче кеше буларак, Үзәк Комитет Генеральный секретаре урынбасарын сайлау ягында.

Минемчә, мин делегацияләр вәкилләре советы фикерен төгәл җиткерәм. Без партия өчен мөһим булган бу мәсьәләләрне тикшерергә һәм хәл итәргә тиешбез.

Партия Үзәк Комитеты съездлар арасында. КПСС Үзәк Комитетының хәзерге составына үзгәртеп кору бурычларын вакыйгалар барышы даими рәвештә яңача якын килүләр эзләргә мәҗбүр иткән шартларда, инде фикерләнгән һәм ачык булып күренгән нәрсәләрне яңадан бәяләгән шартларда хәл итәргә туры килде. Бүген партиянең XXVII съезды материалларын укыганда тормышның без ул чагында куярга сәләтле булган иң кыю идеяләрне дә күпкә узып китүен күрәсең. Үзәк Комитет узган чорда шактый киеренке эшләде. 21 Пленум үткәрелде, бу — Уставта бишьеллык срокка билгеләнгәннән икеләтә артык, шуның өстенә бу биш ел төгәлләнмәде әле. Практик яктан карaганда, аларның һәркайсы принципиаль, әйтер идем, бик зур әһәмияткә ия. XXVIII съездтан соң үткән елларда атмосфера гына түгел, Пленумнарда тикшерелә торган мәсьәләләрнең тематикасы, дискуссияләрнең эчтәлеге дә Үзәк Комитет эшчәнлегенең характерын үзгәрттеләр. Барлык соңгы Пленумнарда ачыктан-ачык, турыдан-туры, еш кына бик үк күңелле булмаган сөйләшүләр барды.

Боларны төрлечә бәяләүләр булганлыктан, шуны басым ясап әйтергә телим: карашларның төрле булуы, позицияләрнең бәрелеше, хәтта каршылыклар булуга карамастан, — Пленумнарда барлык принципиаль мәсьәләләр буенча карарлар бердәм кабул ителде һәм без тайпылышсыз рәвештә, акрынлап алга бардык. Бу Үзәк Комитетның, тәнкыйтьләнүенә карамастан, үзгәртеп кору политикасын, революцион үзгәртеп корулар процессын алга җибәрү буенча күп нәрсә эшләве турында сөйли.

Җәмгыятебез үсешенең катлаулы чорын исәпкә алып, бу чорда хәл итәргә туры килгән проблемаларның яңалыгын һәм масштаблылыгын, вакыйгаларның мәгълүм дәрәҗәдә фаҗигале булуын күздә тотып, без бөтен ачыклыгы белән болай дип әйтә алабыз: КПССның XXVII съездында сайланган хәзерге Үзәк Комитет нигездә һәм төп мәсьәләдә үзенә йөкләнгән бурычны үтәде.

Иптәшләр, бу доклад барышында әйтелгәннәрне — әлеге Үзәк Комитет хаталар җибәрде, һәр очракта да тормыш таләпләренә туры килә торган карарлар кабул итмәде, безнең динамикалы чорыбыз алга куйган барлык нәрсәләргә вакытында дөрес җаваплар бирә алмады, дигәннәрне юкка чыгармыймы соң? Юк, әлбәттә! Боларны партия җитәкчелеге, Үзәк Комитетның күп кенә әгъзалары эшчәнлегендәге җитешсезлеккә кертергә кирәк, чөнки аларның эше урыннарда шулай ук коммунистлар тарафыннан кискен тәнкыйтьләнде.

Делегатлар тулаем Үзәк Комитет эше турында, аның үзләре билгән постлардагы аерым әгъзалары эше турында үз фикерләрен әйтә алырлар. Моннан тыш, инде [illegible]

үзгәртеп кору һәм җәмгыятьне демократияләштерү шартларында һич тә ярамый торган нәрсә.

Дөресен әйткәндә, партия һәм профсоюзлар арасында мөнәсәбәтләр инде үзгәрә. Профсоюзларның партия җитәкчеләре күрсәтмәләрен карусыз гына үтәп килгән, күп кенә предприятиеләрдә администрациянең үзенә бертөрле кушымтасы булган чаклары узды инде.

Профсоюзларны үзгәртеп кору соңарып башланды. Хәзер ул тизлек җыя. Ләкин артта калу, иске методларга һәм профсоюз әгъзалары белән үзара элемтәнең иске методларына һәм механизмнарына тугры булып калу күп кенә хәлләрдә эшчеләрдә профсоюз комитетларының аларның законлы мәнфәгатьләрен якларга сәләтле булуларына ышанмаучылык тудырды. Һәм социаль киеренкелек чорында параллель структуралар — стачкомнар барлыкка килде, алар исә, шул ук властьлар һәм профсоюзларның көчсезлеге нәтиҗәсе буларак, үз функцияләрен киңәйтү юлына бастылар.

Безнең алда Советлар Союзында эшчеләр хәрәкәтен тергезү бара. Бу исә партиянең язмышы белән турыдан-туры бәйле булган бик җитди мәсьәлә, аны төптән аңларга кирәк.

Административ-команда системасының дистә еллар буена хакимлек итүе эшчеләр сыйныфын милектән һәм властьтан читләштерүгә китерде. Һәм эшчеләрдә: тактиканы, аралашу манерасын гына үзгәртеп, алар белән элеккечә үк хәйлә корырга теләмиләрме, дигән шөбһә бар. Биредә партияне яңарту бурычларының берсе — эшчеләр сыйныфы белән үзара мөнәсәбәтләрдә элекке команда механизмын бетерүне ахырынача җиткерү. КПССның барлык дәрәҗәләрдә эшчеләр сыйныфы мәнфәгатьләрен һәм аларның гадел таләпләрен якларга, союз һәм җирле дәрәҗәләрдәге парламент көрәшендә һәм сәяси эшчәнлектә аларның турыдан-туры вәкилләрен булдырырга әзер торуын эш белән раслау бурычы килеп чыга.

Базар экономикасына күчкәндә партия хезмәт ияләренең, бигрәк тә түбән эш хакы ала торган хезмәт ияләренең, тормыш дәрәҗәсе кимемәүгә ирешә алырмы — партиянең хезмәт ияләре мәнфәгатьләрен якларга сәләтен сынау бизмәне булачак бу.

Хезмәт ияләренең теге яки бу катлавы, аларның теге яки бу отряды мәнфәгатьләрен яклау өчен, прогресска, үзгәртеп кору динамикасына зыян китермәү өчен биредә массалар белән даими җанлы элемтә дә, компетентлык та, политик осталык та кирәк.

Партиянең профсоюзлар, башка эшче оешмалар белән мөнәсәбәтләре партнерларча, иптәшләрчә нигездә корылачак. Профсоюзларның эчке эшләренә һичничек тыгылмыйча, партокомнар аларның нигезле таләпләрен һәм инициативаларын яклау өчен үзләренең барлык йогынтыларын файдаланырга тиешләр.

Башка массакүләм җәмәгать оешмалары арасында комсомол турында аерым әйтергә кирәк. Ул — партиягә иң якын булган, әйтергә кирәк, идея-сәяси яктан караганда аңа иң якын торган оешма. Безнең комсомолдагы иптәшләребез катлаулы чор кичерәләр, моны ВЛКСМның күптән түгел булып узган съездында да күрергә була иде. Анда кызу бәхәсләрдә: комсомол яшьләргә тиешме-юкмы, яшәсә нинди булырга тиеш; үзенең иң яхшы традицияләрен саклаган хәлдә ул радикаль яңара алырмы, дигән мәсьәләләр хәл ителде.

Комсомол, партия кебек үк, асылда, үз-үзен чистарту полосасын үтәргә, үзендә булган барлык тискәре күре-

гез, менә шушы залга күз салыйк — биредә хатын-кыз делегатлар күпме? Бу мәсьәләгә тулы ачыклык кертү өчен Мандат комиссиясе рәисе докладын көтик. Ә хатын-кызлар хөкүмәттә күпме? Бездә бу эш бик нык артта калган һәм соңгы вакытта үзгәреш бик аз булды. Бәлки, бу съездда Үзәк Комитетта да, Политбюрода да, Секретариатта да хатын-кызларның булуы өчен реаль адымнар ясалыр. Партиянең функцияләре үзгәрүен исәпкә алып, Үзәк Комитет аппаратында хатын-кызлар арасында эш алып баручы бүлек булдыру турында да уйларга мөмкиндер. Хатын-кызлар моны яклар, кул чабарлар, дип уйлыйм.

Җәмгыятьне демократияләштерү уңаеннан барлыкка килә торган яңа күренешләрнең берсе хатын-кызлар оешмаларын ныгыту булыр, дип шикләнмичә әйтергә мөмкин. Без бу процессны барлык чаралар белән хупларга һәм аңа булышлык итәргә тиешбез. Хатын-кызларның хәлен яхшырту өчен мөмкин булганнарның барысын да эшләү — ир-атларның намус эше; ир-атларның намусы турындагы мәсьәлә әнә нинди яссылыкка куела! Әгәр оеша алалар икән, хатын-кызлар үзләре дә күп нәрсә эшли алырлар иде.

Һәм партиянең тагын бер мөһим социаль таянычы турында: сугыш һәм хезмәт ветераннары турында. КПССның бу даирәдә позицияләре нык. Һәм безгә ветераннарның яклавының кадерен белергә, аларны партия һәм гомумән сәяси тормышта актив катнашуга тартырга кирәк. Алар — үзләренең патриотизмнарын иң кыен вакытта расладылар, кагыйдә буларак, ныклы гражданлык позициясендә торучы кешеләр.

Союздаш республикаларның коммунистлар партияләре турында. Съезд делегатлары моның хәзер иң актуаль мәсьәлә булуы белән килешерләр, дип уйлыйм. Һәм оештыру мәсьәләләре ягыннан караганда гына түгел, чөнки бу мәсьәлә интернациональ оешма буларак безнең партиянең табигатенә үк кагыла. Ул шушы сыйфатта Ленин тарафыннан төзелде, шушы сыйфатында дистәләрчә еллар дәвамында безнең күпмилләтле дәүләтебезне туплаучы ролен үтәп килде. Һәм аның нәкъ менә шушы характерын саклавы принципиаль яктан мөһим, башкача булганда ил дә, дәүләт тә, партия үзе дә бик зур, хәтта тулыландырып булмастай югалтуларга дучар булачаклар.

Килеп туган проблемаларны хәл итүгә принципиаль якын килү кирәклеге беркемдә дә шик тудырмыйдыр, мөгаен. Без: КПССның бөтенлеге союздаш республикаларның һәм автономияләр компартияләренең тулы мөстәкыйльлеге белән туры килә, аларның милли, тарихи, җирле һәм башка үзенчәлекләрен исәпкә алу, кадрлар, финанс һәм үз эшчәнлекләренең башка мәсьәләләрен үзләре теләгәнчә карау мөмкинлеген һич кенә дә чикләми, дигән караштан чыгып эш итәбез. Әмма бу проблемалар безнең Союзыбызны үзгәртеп кору процессы белән үрелеп барганлыктан, биредә төрле тенденцияләр, партияне федеральләштерү һәм аңардан аерылу кебек тенденцияләр дә бар. Сез Балтик буе республикаларындагы хәлне беләсез. Үзәк Комитет тарафыннан күрелә торган барлык чараларга карамастан, без партиянең КПСС Платформасында калган һәм аннан аерылып чыккан партияләргә бүленүенә комачаулык итә алмадык. Шуның нәтиҗәсендә ул республикаларда коммунистлар хәрәкәте шактый йомшарды, анда властька башка сәяси көчләр килде.

Әгәр хәзер без үзебезне аеруга, таркатуга, бүлгәләүгә юл куябыз икән, бу коммунистик хәрәкәтнең җиңелүенә китерәчәк, аны көчсезләндерәчәк һәм башка сәяси көчләрнең позицияләре ныгу мөмкинлеге ачачак. Безнең

дә бездә теркәлгән барлык партияләрнең табигый хокукы. Без мәсьәләгә менә шулай якын киләбез.

Демократик централизм турында. Элеккеге елларда бу ленинчыл принцип фактта бюрократик централизм белән алыштырылган иде. Моңа бөтенләйгә чик куелды. Партияне үзгәртеп кора барып, без партиянең эчке демократиясен барлык чаралар белән үстерү, үзидарә, коммунистларның җитәкче органнар эшчәнлегенә контроле өчен, аңлы дисциплинаны иркле рәвештә һәм аңлы төстә саклаган хәлдә, шартлар тудырабыз.

Хәзер партиядә бу принципны Уставтан төшереп калдыру ягында торучылар күп, чөнки ул үзгәндәге эш практикасында үзен дискредитацияләде. Әмма күпләр аны калдыру ягында, алар бу принциптан баш тартуда партияне бәхәс клубына әверелдерү куркынычын күрәләр. Уйлавымча, беренче очракта иптәшләр үткәндәге практикага бәйле булган терминология белән хушлашырга телиләр. Әмма чын коммунистларның берсе генә дә безнең партияне бар нәрсә бәхәсләрдә батып калырга мөмкин булган һәм сәяси партия буларак, үз алдында торган гаять зур бурычларны хәл итәргә сәләтсез булачак формасыз оешмага әверелдерергә теләми.

Кыскасы, съезд үзе хәл итәргә тиеш. Әйдәгез, бу мәсьәләне асылына карап тикшерик. Программ белдерүендә дә, Устав проектында да моңа кагылышлы тәкъдимнәр бар. Уставка демократияне һәм партиянең эшкә сәләтен, күпчелек тарафыннан кабул ителгән барлык карарларның мәҗбүри булуын гарантияли торган принциплар салынырга тиеш.

Башка принципиаль мәсьәлә — фракцияләр турындагы мәсьәлә дә шуның белән бәйләнгән. Хәзер без демократияне һәм партиянең эчендәге хәбәрдарлыкны, ачыклыкны үстерү юнәлешендә гаять зур адым ясадык. Башкача фикер йөртүне басарга һәртөрле омтылулар гаепләнде. Әмма, атлап чыксаң, партияне какшатуга китерә торган бусага бар. Бу — үзенең аерым эчке дисциплинасы булган фракцияләр төзү. Ачыклап әйтәм: мондый фракцияләр төзергә ярамаганлыгы турында сөйләгәндә без теге яки бу мәсьәләләргә карата үз карашлары, күпчелек позициясеннән аерыла торган карашлары булган партия әгъзаларының аларны иркле рәвештә тикшерергә һәм пропагандаларга, алар турында партия съездларында да әйтергә хокуклары булуын күздә тотабыз. Әйдәгез, безнең бу мәсьәләне аңлавыбызны күрсәтик.

Партияле массаларның власте турында. Партия реформасының асылы эштә партияле массаларның властен, коммунистларның партия политикасына реаль йогынтысын тәэмин итүдән гыйбарәт. Моның өчен башлангыч партия оешмаларының хәлен тамырдан үзгәртергә кирәк.

КПСС Уставының яңа проектында съезд алды бәхәсендә бу уңайдан тәкъдим ителгәннәрнең барысы да диярлек исәпкә алынган. Үзләренең эчке тормышларын төзүдә аларның барысы да мөстәкыйль булуы билгеләнә. Әгәр аларның карарлары программ максатларга һәм КПСС Уставы нормаларына каршы килми икән, персональ эшләрдән кала, ул карарлар югары органнар тарафыннан юкка чыгарыла алмый. Башлангыч партия оешмаларының эшчәнлеген регламентлау бетерелә. Алар КПССка үзләре кабул итә, үзләренең дә учетта торучы теләсә кайсы коммунистның эшчәнлегенә соңгы бәяне бирү хокукы ала.

Финанс ягыннан тәэмин итү мәсьәләләре принципиаль яңача хәл ителә. Башлангыч партия оешмалары үзләренең структураларын, программаларын һәм эшчәнлек формаларын үзләре хәл итә алалар. Мөһим мәсьәләләр буенча партия карарлары проектларын коммунистларның

ясап әйтергә телим: карашларның төрле булуы, позицияләрнең бәрелеше, хәтта каршылыклар булуга карамастан, — Пленумнарда барлык принципиаль мәсьәләләр буенча карарлар бердәм кабул ителде һәм без тайпылышсыз рәвештә, акрынлап алга бардык. Бу Үзәк Комитетның, тәнкыйтьләнүенә карамастан, үзгәртеп кору политикасын, революцион үзгәртеп корулар процессын алга җибәрү буенча күп нәрсә эшләве турында сөйли.

Җәмгыятебез үсешенең катлаулы чорын исәпкә алып, бу чорда хәл итәргә туры килгән проблемаларның яңалыгын һәм масштаблылыгын, вакыйгаларның мәгълүм дәрәҗәдә фаҗигале булуын күздә тотып, без бөтен ачыклыгы белән болай дип әйтә алабыз: КПССның XXVII съездында сайланган хәзерге Үзәк Комитет нигездә һәм төп мәсьәләдә үзенә йөкләнгән бурычны үтәде.

Иптәшләр, бу доклад барышында әйтелгәннәрне — элеге Үзәк Комитет хаталар җибәрде, һәр очракта да тормыш таләпләренә туры килә торган карарлар кабул итмәде, безнең динамикалы чорыбыз алга куйган барлык нәрсәләргә вакытында дөрес җаваплар бирә алмады, дигәннәрне юкка чыгармыйммы соң? Юк, әлбәттә! Боларны партия җитәкчелеге, Үзәк Комитетның күп кенә әгъзалары эшчәнлегендәге җитешсезлеккә кертергә кирәк, чөнки аларның эше урыннарда шулай ук коммунистлар тарафыннан кискен тәнкыйтьләнде.

Делегатлар тулаем Үзәк Комитет эше турында, аның үзләре белгән постлардагы аерым әгъзалары эше турында үз фикерләрен әйтә алырлар. Моннан тыш, инде әйтүемчә, Политбюро членнарының эше турындагы чыгышларын тыңлаганнан соң үз фикерләрегезне булдыру мөмкинлегегез бар. Мин шунысын гына басым ясап әйтергә теләр идем: Үзәк Комитетның һәм КПСС җитәкчелеге әгъзаларының сәяси эшчәнлеге нәтиҗәләрен үзгәртеп кору масштаблары һәм аларның революцион үзгәртеп коруга керткән өлешләре масштаблары белән бәяләргә кирәк. Үзәк Комитет үзгәртеп кору политикасын тәкъдим итәргә һәм аны тормышка ашыру буенча гаять зур эш алып барырга сәләтле булып чыкты. Кабатлап әйтәм: бу һич тә күбрәк эшләргә мөмкин иде һәм җәмгыятьне социаль киеренкелеккә китергән, хәзер аннан чыгу юлларын эзләргә мәҗбүр итә торган күп кенә тискәре күренешләрдән азат булырга мөмкин иде дигәнне инкарь итү түгел.

Безнең күбебез адресына шактый тәнкыйть сүзләре әйтелде. Һәм, мөгаен, съезд барышында тагын да өстәлер. Чөнки тәнкыйтьтә бәхәс, партиянең һәм җәмгыятьнең хәләтен чагылдыручы позицияләр бәрелеше күренә. Теге яки бу дискуссиягә тулы ачыклыкны бары тик тормыш кына кертә ала.

Безгә киләчәктә дә партиянең барлык буыннарында сәламәт атмосфераны сакларга, дискуссияләр рухын сүндермәскә, аларның нәтиҗәле булуы турында кайгыртырга һәм бу елларда аңа җитмәгән нәрсә — партиячел иптәшлелек, партия этикасы турында кайгыртырга кирәк.

Сәяси культураны үзләштерү зарур, чөнки бары тик шул шартларда гына проблемаларны тикшерүнең конструктивлыгына һәм кирәкле күмәк чишелешләр эшләүгә исәп тотарга мөмкин. Һәм, гомумән, безнең форумнарда, бигрәк тә мондый дәрәҗәдәгеләрендә, дәлилләрнең яки анализ мәгълүматларының булмавын кискен сүзләр белән яшерүгә яки алыштыруга юл куелмаска тиеш.

Мин докладны тәмамлыйм.

Безнең алда, иптәшләр, гаять катлаулы бурычлар тора һәм аларны хәл итүне, кризис хәленнән чыгуны партия бары тик алда, тагын да демократияләштерү һәм үзгәртеп коруны тирәнәйтү юлларында гына күрә.

# Мактаулы исемнәр

Халыкка китапханә хезмәте күрсәтүдәге уңышлары өчен Казан гарнизонының Офицерлар йорты китапханәсе мөдире Мәрьям Низам кызы **Галимовага**, Актаныш районының үзәкләштерелгән китапханә системасындагы 2 нче Пучы зона филиалы китапханәчесе Альбина Тәхау кызы **Гыйльметдиновага**, Татарстан АССР Югары Советы Президиумының 1990 ел, 27 июнь Указы белән, **«Татарстан АССРның атказанган мәдәнният хезмәткәре»** дигән мактаулы исем бирелде.

## «КамАЗ» АЛГА ЧЫКТЫ

Ил беренчелегенә II лиганың 7 нче зонасында ярышучы футбол командалары чираттагы уеннарын үткәрделәр. Чаллыда «КамАЗ» белән Магнитогорск «Металлург»ы очрашты. 4:1 белән мәйдан хуҗалары җиңде. Бу җиңү чаллылыларга тагын ике очко китерде. Шуның белән алар 21 очко җыйды һәм турнир таблицасының беренче басмасына күтәрелде.

## АЛИСӘ БЕРЕНЧЕЛЕККӘ ОМТЫЛА

Азовта шахматчы хатын-кызларның дөнья беренчелегенә зонаара ярышлары тәмамланде. Беренче ике урынны анда Казаннан Алисә Галләмова белән грузин кызы Кетеван Кахиани бүлеште. Аларның икесе дә 11,5 әр очко җыйды. Бу уңышы якташыбызга көз көне дөньядагы иң көчле ун уенчы катнашында үтәчәк дәгъвачылар турнирында катнашу мөмкинлеген китерде.

## ЯРЫМФИНАЛДА

РИМ, 3 июль. (ТАСС). Футболчыларның дөнья беренчелегенә Италиядә бара торган ярышларында чирек финал очрашулары мондый нәтиҗәләр китерде: Аргентина — Югославия — 3:2, Италия — Ирландия — 1:0, ГФР — Чехо-Словакия — 1:0, Камерун — Англия — 2:3.

Шуннан соң җиңүчеләр ярымфиналда очрашырга тиеш булды.

## «СПОРТЛОТО» ТИРАЖЫ

«Спортлото»ның 26 нчы тиражы нәтиҗәләре:

«45 тән 6». 1, 2, 3, 13, 15, 36.

«36 дан 5». 1, 8, 19, 28, 35.

(ТАСС).

**БЕЗНЕҢ АДРЕС:**
420066, г. Казань,
ул. Декабристов, 2.

**ТЕЛЕФОННАР:**
53-24-39 — редактор,
53-33-08, 53-39-89 — редактор урынбасарлары,
53-20-12 — секретарь,
53-23-17 — җаваплы секретарь,
53-25-40 — җаваплы секретарь урынбасарлары.

**БҮЛЕКЛӘР**
53-25-49, 53-28-28 — партия тормышы,
53-24-42, 53-57-43 — авыл хуҗалыгы,
53-57-64, 53-34-43 — промышленность, транспорт һәм төзелеш,
53-57-32, 53-30-28 — пропаганда,
53-23-47, 53-27-32 — совет төзелеше, сәүдә һәм халыкка көнкүреш хезмәте күрсәтү,
53-57-34, 53-28-28 — әдәбият һәм сәнгать,
53-20-13, 53-06-67, 53-50-28 — хатлар һәм масса эше,
53-57-36, 53-07-41 — информация һәм спорт,
53-07-10, 53-38-44 — тәрҗемә,
53-33-44 — кабул итү бүлмәсе,
53-07-02, 57-07-67 — фотокорреспондент,
53-57-24 — стенографистка,
53-38-92 — белдерүләр,
53-70-18 — корректорлар,
53-23-31 — машбюро.

**ГАЗЕТАНЫҢ ҮЗ ХӘБӘРЧЕЛӘРЕ:**
Чаллыда — 42-20-77.
Түбән Камада — 4-19-37.
Зеленодольскида — 5-33-65.
Бөгелмәдә — 5-26-87.
Минзәләдә — 2-28-12.
Норлатта — 2-29-93.

**Редактор урынбасары Р. А. СӘГЪДИЕВ.**

Газета индексы 54123. Тираж 202900.

Газета «Социалистик Татарстан» включена во Всесоюзный каталог газет и журналов

Газетага илебезнең теләсә кайсы төбәгендәге «Союзпечать» агентлыкларында берниндн чикләүсез язылырга мөмкин.

ПФ 06617. Заказ 450.